# ИСЛАМ ДИНИ

## жана өзгөртүлгөн диндер менен топтор (секталар)

Даярдаган
Осман Карабыйык

Редакцияланган
үчүнчү басылма

Бишкек 2016

УДК 29
ББК 86.38
К 21

К 21 Ислам дини / Карабыйык Осман, 2016. - 320 б.

ISBN 978-9967-26-737-4

Соңку кездерде элибиздин ыймандуулукка жүзүн бурганы канчалык кубанычтуу болсо, анын таза болгон ыйманын сырткы күчтөрдүн токтоосуз уулоо максатында жүргүзүп жаткан саясаты да ошончолук кайгылуу экендиги талашсыз. Элибиздин биримдигине кооп туудуруп жаткан улуттук аң-сезимине жат багыттардын дин эркиндиги деген ураандын аркасында жашырынган иритки салуу үгүттөрүнө каршы туруу жетиштүү диний маалыматы болбогон мекендештерибиз үчүн оңойго турбайт.

"Ислам дини" китеби ошондой жагдайда элибиздин чындык менен калпты ажыратып алуусу үчүн көмөктөшүү максатында ишеничтүү булактардан алынып даярдалган.

Жалпы окурмандардын коомуна арналган бул китептин негизги максаты – салттуу болгон ахли сүннөт жолубуздун сыртындагы башка секталар жана диний агымдарды окурмандарга ошол топтордун өздөрүнүн эле китептери аркылуу тааныштыруу гана болуп саналат. Адашкан топтордун динди идеологияга айлантып алгандыгынын натыйжасында канчалаган мусулмандардын туура жолдон адашуусуна себеп болгондугу, элдердин, мамлекеттердин башына кооп туудуруп жаткандыгы тууралуу далилдердин негизинде маалыматтар берилген. Ушуну менен катар китепте адашкан топтор жана ишенимдер тууралуу атактуу Ислам аалымдарынын берген жооптору да орун алган.

К 0403000000-12
ISBN 978-9967-26-737-4

УДК 29
ББК 86.38

# АЛГЫ СӨЗ

Аллаху таалага хамд (мактоолор) болсун. Анын улуу пайгамбары Мухаммед алейхиссаламга салам жана салаваттар болсун. Анын ахли бейтине жана сахабаларына Аллахтын нуру жаасын.

Аллаху таала алгачкы адам жана алгачкы пайгамбар катары Адам алейхиссаламды жаратты. Адам алейхиссаламдан бүткүл адамзат тарады. Жер бетинде адамдар көбөйгөндөн кийин алардын бул дүйнөдө эркин жана тынчтыкта жашоолору, акыретте да түбөлүк бактылуу болуулары үчүн пайгамбарларды жиберди. Ошол пайгамбарлары аркылуу туура жолду көрсөттү. Адам алейхиссаламдан бери ыймандуулар менен ыймансыздар күрөшүп келет, күчтүү тарап жеңген. Ыймандуулар жеңген кездерде адамзат дүйнөдө маданияттуу болуп жашаган. Анткени, маданият дегенибиз бир гана техника эмес, адамдарды рух, дене жана пикир жагынан да эркин жашоого ээ болуулары дегенди билдирет.

Пайгамбарыбыз жана анын төрт халифасынын доорунда Омаяддар (Эмевилер), Андалусия мамлекети, мусулман түрк мамлекеттери, Селчук жана Осмон мамлекети доорунда адамзат эң эркин, тынч жана жаркын доорун башынан өткөрдү. Христиан динин карманган Европа чиркөө инквизициясына учураган, поптор акчага күнөө кечирип, оорулар өтө көбөйгөн, адамдар азгындап кеткен кезде, б.а., Европалыктар орто кылымдын караңгылыгында кыйналып жаткан маалда чыгышта Ислам дини алып келген адилеттүүлүк, илим жана адамгерчилик эрежелери аркылуу элдер адамдык бакытка жетишкен эле. Ошол кездерде түрк дүйнөсүндө, Мавераунахрда, Индия жарым аралында, Жакынкы Чыгыш жана Анатолияда миңдеген Аллах жолуна кирген адамдар жана олуялар бар эле. Ал эми, Аллаху тааланын: "Ниматтарымдын (оомат) баркын билип, шүкүр кылсаңар, б.а., буйруктарыма ылайык колдонсоңор аларды көбөйтөм. Баркын билбей, жактырбай убал кылсаңар аларды силерден алып, катуу азапка дуушар кыламын", - деген буйругун унуткан мусулмандардын башына Андалусияда Испандык балээ келди. Андан мурда Багдадды Хулагу басып алып, миңдеген мусулмандарды кырып, канын төккөн эле. Кийинки кылымдарда түрк дүйнөсүндө орустар менен кытайлардын акылга сыйбай турган кандуу аракеттери орун алды.

Азыр ошол сыяктуу кыйынчылыктарга, чабуулдарга дуушар болбой, жыргалчылыкта өмүр сүрүү, акыретте түбөлүк бакытка жетүү үчүн пайгамбарыбыз Мухаммед алейхиссаламдын сахабаларына көрсөткөн, сахабалар да ахли сүннөт аалымдарына түшүндүрүп берген, китептерде жазылган ахли сүннөт ишенимин карманып, Аллаху тааланын буйруктарына моюн сунуп, бир гана жакшылык кылууга умтулуубуз керек.

Бул китепте биз ахли сүннөт ишенимин, б.а., пайгамбарыбыз Мухаммед алейхиссалам көрсөтүп берген туура ыйман негиздерин жана ушундай ишенбеген адашкан диний агымдар жана негизи бузулган диндер тууралуу кененирээк маалымат бердик.

Аллаху таалага бизге ушундай туура жолду көрсөтүп, таза ыйман бергендиги үчүн чексиз мактоолор айтабыз.Мазмуну

# Мазмуну

# КИРИШ СӨЗ

## Дин деген эмне?

Дин - адамдардын түбөлүк бакытка ээ болуулары үчүн Аллаху таала тарабынан көрсөтүлгөн жол. Аллаху таала Адам алейхиссаламдан бери ар миң жыл сайын пайгамбарлар аркылуу адамдарга дин жиберип турган. Адам алейхиссалам - алгачкы адам жана алгачкы Пайгамбар. Пайгамбарлар - Аллаху тааланын диндерин үгүттөөчү, жеткирүүчү, билдирүүчү адамдар. Жаңы динди алып келген пайгамбар **"Расул"** деп аталат. Ар кылым сайын эң таза адамды пайгамбар кылуу аркылуу диндерди кубаттандырып турган. Расулдарга баш ийген бул пайгамбарлар **"Наби"** деп аталат.

Бардык пайгамбарлар бир гана ыйман тууралуу айтышкан, б.а., үммөттөрүнөн бир нерсеге ыйман келтирүүлөрүн каалашкан. Адам алейхиссалам жана Мухаммед алейхиссаламдын билдирген ыйман негиздери бирдей. Бир гана жүрөк жана дене менен аткарыла турган амалдар жана сактануу керек болгон жагдайлар гана айырмаланып турган. Аллаху таала Расулдары аркылуу жиберген диндердеги бул сыяктуу жагдайлардын кээ бирөөлөрүн колдонуудан чыгарып, жаңы өкүмдөр киргизип турган. Ар бир дин өзүнөн мурда келген диндин өкүмдөрүн жоюп турган.

Соңку пайгамбарыбыз Мухаммед алейхиссалам өзүнөн мурда келген бардык диндердин өкүмдөрүн колдонуудан чыгарган. Азыркы учурда дүйнөдө жалгыз гана туура дин - Мухаммед алейхиссалам алып келген Ислам дини. Бул диндин эч бир өкүмү бузулган эмес. Эч качан бузулбайт дагы. Бул диндин ыйык китеби болуп эсептелген - Курани карим эч өзгөрбөй бул күнгө чейин сакталып келген.

## Дин адамга эмне үчүн керек?

Бүткүл жандууларга бардык ниматтарды, жакшылыктарды берүүчү бир гана Аллаху таала. Бардык нерсени бар кылып турган да - Ал. Айрым жакшы касиеттер адамдарга Аллахтын мээриминен

улам берилет. Тиричилик кылуу, билүү, көрүү, сүйлөө, кыймылдоо сыпаттары Аллах тарабынан берилет. Чексиз ниматтарды берген да – Аллаху таала. Адамды кыйынчылыктардан куткарган, дос-душманга, ыймандуу-ыймансызга бардык керектүү нерселерди жаратып жиберүүчү да – Аллаху таала. Ал ыймансыздарга да нимат берүүнү токтотпойт, жазалануусу керек болгондорду жазалоого да шашпайт. Ниматтарын доско да душманга да бирдей берип турат. Бүткүл ниматтардын эң чоңу болгон Исламиятты ачык айкын көрсөтүп берген. Жараткандарынын ичинен эң жакшылары болгон пайгамбарларына моюн сунуп, түбөлүк бакытка жетүүнү буюрат.

Жакшылык кылган адамга рахмат айтылыш керек экендигин адамдардын баары билет. Бул адамдык парз. Ал адамга сый урмат көрсөтүлөт. Андай болсо бардык ниматтардын жалгыз ээси болгон Аллаху таалага шүкүр кылуу - адамзатка парз. Аллаху таала бардык айып жана кемчиликтерден таза, адам баласынын кемчиликтери болсо өтө көп, ошондуктан, алардын Аллах менен байланышы жок. Аны кандай улуктоону, Ага кандай шүгүр кылууну, Ага кандай сыйынууну билбейт. Ага айтыла турган жакшы сөздөр Анын алдында жаман болуп болуусу мүмкүн. Ага болгон сый урматтар, Ага кылынган ибадаттардын түрлөрү эгер Анын Өзү тарабынан түшүндүрүлбөгөн болсо, бул сыяктуу иш-аракеттер татыктуу болуп эсептелбейт. Мына, өзү көрсөткөн ыйман, ибадат жана шүгүр кылуунун түрлөрү - пайгамбарлар билдирген диндер болуп саналат.

Адамдар пайгамбарлар билдирген ошол диндерге ишенип, Аллаху таалага туура ыйман келтирип, туура ибадат кылган. Ошентип, бул дүйнөдө да эркиндикте жана тынчтыкта жашап, акыретте да түбөлүк жана чексиз ниматтарга ээ болгон. Ал эми ишенбегендер болсо бул дүйнөдө адамдай жакшы жашай алган эмес, акыретте болсо чексиз азапка дуушар болгон. Мына ошондуктан, акылы толук болгон ар бир адам баласына дин, б.а., Ислам дини керектүү. Ага ишенүү жана моюн сунуу - акылдын талабы.

## Исламияттан таасирленген атактуу кишилердин сөздөрү.

Төмөндө өздөрү мусулман болбосо да Аллаху таалага ишенген жана Исламияттан абдан таасирлерген бир топ атактуу адамдардын Ислам тууралуу ойлорун жазып жатабыз. Мындай адамдар өтө көп. Биз бир гана дүйнөгө атагы чыккан адамдардын сөздөрүн билдиребиз.

**Наполеон**

Аты тарыхта аскер башчы, ошону менен бирге саясий ишмер катары таанымал болгон Франция императору Биринчи Наполеон (1769-1821) Египедге кирген жылы (1798.ж) Ислам дининин улуулугуна, тууралыгына таң калып, жада калса, кээ бир учурларда Исламиятты кабыл алуу тууралуу да ойдо болгон. Төмөндөгү айтылган сөздөр Черфилстин **“Bonaparte et Islam”** деп аталган китебинен алынган: “Ал мындай дейт: “Аллаху тааланын бар жана бир экендигин Муса алейхиссалам өз үммөтүнө, Иса алейхиссалам да өз үммөтүнө, ал эми Мухаммед алейхиссалам болсо бүткүл ааламга билдирди. Аравия эли толугу менен буттарга (жасалма теңирлерге) сыйынчу. Иса алейхисаламдан алты кылым кийин Мухаммед алейхиссалам өзүнөн мурда келген Ибрахим, Исмаил, Муса жана Иса алейхиссаламдар билдирген Аллаху тааланы арабдарга таанытты. Арабдарга жакын болгон ариандар (Ариус мазхабындагы христиандар) жана Иса пайгамбардын чыныгы динин бузуп, ага үч кудай, б.а., Аллах, Аллахтын уулу, Ыйык рух сыяктуу түшүнүксүз ишенимдерди жаюуга аракет кылгандар чыгыштын ыракат жана тынч жашоосуна залакасын тийгизген эле. Мухаммед алейхиссалам аларга чыныгы жолду көрсөткөн, Аллахтын бир экендигин, Анын атасы да, баласы да жок экендигин билдирүү аркылуу бир канча кудайга сыйынуунун буттарга сыйынуучулуктан калган адат экендигин түшүндүргөн”. Китептин дагы бир жеринде Наполеон: “Жакын арада бүткүл дүйнөнүн интеллигенттерин жыйнап, бир мамлекет курууга жана бул мамлекетти Куранда жазылган өкүмдөрдүн негизинде башкарууга мүмкүнчүлүк табам деп ойлоймун. Бир гана Куранда жазылган негиздердин туура экендигине ишенемин. Алар адам баласын бакытка жеткирет”, - деп айтат.

**Профессор Карлайл**

Дүйнөгө белгилүү болгон атактуу окумуштуулардын бири Шотландиялык Томас Карлайл (1795-1881) 14 жашында университетке кирип, укук, адабият жана тарых боюнча билим алып, немис жана чыгыш тилдерин үйрөнгөн. Атактуу немис адабиятчысы Гёте менен кат жазышып, аны менен кездешип турган. Ага Ислам тууралуу ойлорун билдирип турган. Ал Единбург университетине ректор болуп шайланат. Карлайлдын “Негр маселеси”, “Франция революциясы”, “14-15чи кылым немис адабияты”, “Гёте жана анын өлүмү”, “Азыркы жумушчулар”, “Баатырлар жана аларга сыйынуу, тарыхтагы баатырдык”, “Алты конференция” аттуу эмгектери бар.

Мына бул үзүндү анын “Арабдар, Мухаммед алейхиссалам жана анын доору” аттуу эмгегинен алынды: “Мухаммед алейхиссалам келерден мурда арабдар жашаган жерге чоң от келип түшкөндө алар какырагаган кумдун үстүндө жок болуп, издери дагы билинбей калмак. Бирок, Мухаммед алейхиссалам келгенде кумга толгон бул чөл күкүрт толгон челекке айланды. Делиден Гренадага чейинки жерлер бир заматта асманга көтөрүлгөн алоологон отко айланды. Бул улуу зат чагылган сыяктуу болду жана айланасындагы бардык адамдар андан учкун алышкан эле”.

Конференциясынан:

“Курани каримди окуган сайын анын жөнөкөй эле бир адабий чыгарма эмес экендигин дароо сезесиз. Курани карим - жүрөктөн чыккан жана бардык жүрөктөргө тез өтө турчу чыгарма. Башка бардык чыгармалар бул укмуштуудай чыгарманын жанында дайны чыкпай калат. Курани каримдин эң башкы өзгөчөлүгү анын туура жана толук жол көрсөтүүчү экендигинде. Менимче, Курани каримдин артыкчылыгы мына ушунда”.

Саякат эстелигинде:

“Германияда досум Гётеге Ислам тууралуу жыйнаган маалыматтарымды жана Ислам жөнүндө ойлорумду билдирген элем. Гёте мени көңүл коюп угуп турду да: “Эгер Ислам ушундай болсо, анда биз баарыбыз мусулманбыз”, - деп айты.

**Махатма Ганди**

Ганди (1869-1948) Батыш Индиянын атактуу христиан үй-бүлөсүнөн чыккан. Атасы Порптандар шаарынын башкы попу болгон. Ал өтө бай киши эле. Ганди Порптандар шаарында туулган. Лицейде окуу үчүн Англияга барат. Окуусун бүткөндөн кийин Индияга кайтып келет. 1893-жылы бир Индиялык фирма тарабынан Түштүк Африкага жиберилет. Ганди ал жердеги Индиялыктардын оор шарттарда эмгектенип жаткандыгын, аларга өтө жаман мамилеле жасалып жаткандыгын көрүп, алардын жакшы саясий укуктарга ээ болуулары үчүн күрөшүүгө аттанат. Өзүн Индия элине түбөлүк арнайт. Индиялыктардын укутарын коргоо максатында Түштүк Африка өкмөтү менен күрөшүп жатканда камакка алынат. Бирок, күрөшүүдөн кайткан эмес. Африкада 1914-жылга чейин калат. Анан бул жердеги акчалуу жумушун таштап, Индияга барат. Индиянын эгемендүүлүгү үчүн 1906-жылы мусулмандар тарабынан курулган Индия мусулмандарынын биримдиги менен бирге аракет кыла баштайт. Атасынын жана өзүнүн бардык байлыгын бул жолго сарптайт.

Британ империясынын экинчи жолу зордук зомболук аракеттерине даярданып жаткандыгын угуп, мусулмандар менен биригип, бардык досторунун мамлекеттик кызматтардан чыгып, купуя күрөшкө кирүүлөрүн камсыз кылат. Денесине ак чүпөрөк ороп алып, бир гана сүт ичүү менен чектелүү аркылуу каршылыгын билдирди. Британдыктар алгач анын иш-аракеттерине күлүшөт. Бирок, убакыт өткөн сайын, өз пикирлеринде бекем туруп жана мекени үчүн бардык нерсесин берүүгө даяр болгон бул адамды бүткүл Индия эли ээрчигенин алар таң калып жана коркуп карап турушту. Аны камакка алуу эч кандай майнап берген эмес. Гандинин иш-аракеттеринин натыйжасында Индия эгемендүүлүккө ээ болду. Индиялыктар тарабынан ага "Касиеттүү" деген маанидеги Махатма деген лакап берилди.

Ганди Ислам динин жана Курани каримди кылдаттык менен изилдеп чыгат жана Исламиятка таң калат. Бул тууралуу мындай дейт:

"Мусулмандар эң жаркын жана эң жеңиштүү күндөрүндө да чектен чыгышкан эмес. Ислам дини дүйнөнү Жаратуучуга жана Анын

жаратуучулугуна таң калууга чакырат. Батыш, өтө жаман абалда турганда Чыгышта жарк эткен Ислам жылдызы азаптанып жаткан дүйнөгө нур, тынчтык жана эркиндик алып келген эле. Ислам дини жалган дин эмес. Индия эли бул динди урматтап изилдеп чыга турган болсо, алар дагы Исламды мен сыяктуу эле сүйүп калышат. Мен Ислам дининин Пайгамбарын жана анын жанындагылардын кандай жашагандыктары жөнүндө жазылган китептерди окудум. Алар мени ушунчалык кызыктырып калгандыктан, китептер бүткөндөн кийин, алар тууралуу жазылган китептердин аз экендиги мени капалантты. Мен мындай деген жыйынтыкка келдим: Исламияттын тез жайылуусу кылычтын жардамы менен жүзөгө ашкан эмес. Тескерисинче, баарынан мурда жөнөкөйлүгү, рационалдуулугу жана Пайгамбарынын кичи пейилдүүлүгү, ар дайым сөзүнө бекем болгондугу, жакындарына жана бардык мусулмандарга карата өтө мээримдүүлүгү аркылуу адамдардын жүрөктөрүндө орун алган.

Ислам дини монахтык системаны алып таштаган. Исламда Аллаху таала менен пенде ортосунда эч кандай ортомчулдук болгон эмес. Ислам дини башынан эле баштап коомдук адилеттүүлүккө чакыруучу дин. Аллах менен пенде арасында эч кандай жеке мекеме жок. Курани каримди (анын тафсирин, Ислам аалымдарынын китептерин) окуган ар бир адам Аллаху тааланын буйруктарын үйрөнүп, Ага моюн сунат. Андай болсо, Аллаху таала менен пенде арасында эч кандай кедерги жок. Христиандыкта көптөгөн кемчиликтер болгондуктан, түрдүү реформаларды жасоого аргасыз болушкан. Ал эми Ислам дини эч кандай өзгөрбөстөн ошол бойдон сакталган. Христиан招 дининде демократиялык рух жок. Бул динге демократиялык дем берүү үчүн христиандар улуттук сезимдерин күчөтүп, ушуга байланыштуу реформаларды жасоолору керек болгон".

**Профессор Эрнест Ренан**

Француз ойчул Э. Ренан тууралуу айта турган болсок ал 1823-жылы Франциянын Трегуэр шаарында туулган. Атасы капитан катары кызмат кылган. Беш жашында атасы кайтыш болот. Энеси жана эжесинин тарбиясын алып чоңойот. Апасы аны диндар адам болуусун каалап, чиркөө колледжине окууга берет. Ошол жерде дин илимин терең үйрөнөт. Ал чыгыш тилдерине өтө кызыгып,

араб, ибраний жана суряний тилдерин үйрөнөт. Андан кийин, университетке кирип, философия багытында билим алган. Илими тереңдеп, Немис философиясы менен чыгыш адабиятын кылдаттык менен изилдеген сайын христиан双 динде бир катар кемчиликтер бар экенин байкайт. 1848-жылы 25 жашында университетти бүтүргөн кезде христиан динине толугу менен каршылыгын билдирип, өз ойлорун “Билимдин келечеги” аттуу китебинде билдирет. Бирок, каршылык билдирүү катарында болгон бул китепти эч бир басмакана басып чыгарууга даай алган эмес. Бул китеп 42 жылдан кийин гана 1890-жылы басылып чыккан.

Ренан баарынан мурда Иса алейхиссаламдын Аллахтын баласы эмес экенин айтар эле. Ал Версаль университетинин профессору наамын алгандан кийин, бул оюн акырындык менен түшүндүрө баштады. Алгачкы сабагында: “Иса алейхиссалам өтө сый урматтуу жана башка адамдарга караганда өтө бийик даражадагы адам эле. Бирок, ал эч качан Аллаху тааланын уулу болгон эмес”, - деп айтчу. Анын бул сөздөрүнө Рим папасынан баштап бардык католиктер каршы чыккан. Папа аны элдин көзүнчө чиркөөдөн кууп таштаган. Франция өкмөтү аны кызматынан кетирүүгө аргасыз болот. Бирок, Ренанга көптөгөн жактоочулар табылат. **“Дин тарыхы тууралуу тажрыйбалар”, “Сын жана этика тууралуу изилдөөлөр”, “Философиялык маектер”** жана **“Исанын өмүр баяны”** аттуу чыгармаларды жазат. Франция академиясы аны мүчөлүккө (1878.ж) кабыл алат. Франция өкмөтү да Ренанды кайра кызматка чакырып, аны Франция колледжине директор кылып дайындайт.

Ренан “Исанын өмүрү” аттуу эмгегинде аны адам катары изилдейт. Ренандын ою боюнча: “Иса алейхиссалам биз сыяктуу эле адам. Энеси Мариям Юсуф аттуу жыгач уста менен никелешкен. Иса алейхиссаламдын бала кезинде айткан сөздөрүнө көптөгөн аалымдар таң калышчу. Аллаху таала аны пайгамбардыкка татыктуу деп, ага бул милдетти жүктөйт. Иса алейхиссалам эч качан: “Мен Аллахтын баласымын”, - деп айткан эмес. Бул поптор тарабынан жабылган жалаа”.

Католик поптор менен Ренан арасындагы күрөш көпкө созулат. Католиктер аны динсиз деп айыптаса, ал эми Ренан аларды жалганчы жана эки жүздүү деп айыптачу. Ренан: ***“Чыныгы Насрани дини -***

***Аллахты бир жана Иса алейхиссаламды бир гана адам жана пайгамбар деп кабылдаган дин",*** - деп айтчу. Ренан кайтыш болгондо ага черкөөдө диний жөрөлгө кылынбоосун жана жаназага поптордун катышпоолорун керээз кылып айтып кеткен. 1892-жылы ал кайтыш болгондо анын жаназасына сүйгөн достору жана аны жактап жүргөн чоң жамаат гана катышкан.

**Ламартин**

Франциянын дүйнөгө белгилүү чоң адабиятчысы жана коомдук ишмерлеринен бири болгон Ламартин (1790-1869) жумушуна байланыштуу бүткүл Европаны жана Американы кыдырып, Султан Абдулмажит хандын доорунда Осмон мамлекетине да (азыркы Турция) барган. Падыша тарабынан жылуу тосуп алынган Ламартинге Айдын аймагынын тегерегинде чарбачылык жер белекке берилген. Ламартин "Түркия тарыхы" аттуу эмгегинде Мухаммед алейхиссалам тууралуу мындай деп жазат: "Мухаммед «саллаллаху алейхи васаллам» жалган пайгамбар беле? Анын эмгектерин жана өмүр баянын изилдеп чыккандан кийин мындай деп айта албайбыз. Анткени, жалган пайгамбарлык - эки жүздүү дегендик болот. Эки жүздүү адамда ынандыруучулук касиет болбойт.

Механикада бир нерсени ыргытканда анын жеткен жеринин алыстыгы аны ыргытуу күчүнө байланыштуу болот. Руханий илхамдын күчү да анын чыккан жери менен өлчөнөт. Ушунча көп нерсени камтыган, ушунчалык көп территорияга жайылган жана ушунча убакыт өзүн күчүн жоготпой сактап келген Ислам дининин жалган болушу мүмкүн эмес. Мухаммед алейхиссаламдын өмүр жолу, иш-аракеттери, элдердин жасалма теңирлерге сыйынууларына баатырларча каршы туруп, аларды жоюусу, буттарга сыйынган уруунун көрсөткөн кыйынчылыктарына каршы эр жүрөктүүлүгү, өзүнө көрсөтүлгөн каршылыктарга карабастан 13 жыл бою Мекке шарындагы капырлардын кыйноолоруна жана зордуктарына чыдоосу, Медина шаарына көчүүсү, токтоосуз кылган үгүт-насааттары, күчтүү душманга каршы кылган жихаттары, жеңишке болгон ишеними, эң оор убакыттарда да сабырдуулугу, жеңишке ээ болгондо да көрсөткөн сабырдуулугу жана тобокели, сөздөрүн кабыл кылдыра алган касиети, Аллахка кылган ибадаттары, Аллаху таала менен болгон

ыйык сүйлөшүүлөрү, өлүмү жана андан кийин да уланып турган атагы, жеңиштери анын эч качан жалган пайгамбар болбогонун, тескерисинче, өтө бекем ыйманга ээ мусулман экенин көрсөтөт.

Мына, анын бул ыйманы, Раббине болгон ишеничи эки түрдүү итикад, ишенимди пайда кылды: Биринчиси - жалгыз, түбөлүктүү болгон Аллахтын бар экендиги, экинчиси - буттардын кудай эмес экендиги. Биринчиси аркылуу арабдарга ошол доорго чейин таанылбай келген бир Аллахты таанытты, экинчиси аркылуу ошол доорго чейин теңир деп билинген буттардын жоюлуусун камсыз кылды. Кыскасы, бир кылыч соккусу менен жалган теңирлерди, буттарды жок кылып, анын ордуна бир Аллах ишенимин жайгаштырган эле.

Философ, насаатчы, пайгамбар, мыйзам чыгаруучу, жаңы ыйман негиздерин көрсөтүүчү, 20 улуу империя аркылуу улуу Ислам мамлекеттерин жана маданияттарын курган улуу адам бул – Мухаммед алейхиссалам «саллаллаху алейхи васаллам»

Улуктугу кандай курал менен өлчөнсө өлчөнсүн, бирок, Андан да улук адам барбы? Болуусу мүмкүн эмес «саллаллаху таала алейхи ва саллам»”.

## Исламиятты кабыл кылган адамдардын Ислам тууралуу орток пикирлери

Өз диндеринен чыгып, Ислам динин кабыл алган түрдүү улут өкүлдөрүнүн Исламды эмне себептен кабыл кылгандыктары, динибиздин башка диндерден айырмачылыктары жана артыкчылыктары тууралуу мындай деген пикирлерди айтышкан:

Ислам converted динде Жаратуучу бирөө гана. Анын аты - Аллаху таала. Башка диндердеги көп Теңир түшүнүгү бул акылга сыйбай турган нерсе.

Ислам дини адамдарга бир гана руханий илим берүү менен чектелбестен бул дүйнөдө да эмне кылуу керектиги тууралуу да билдирип, жол көрсөтөт.

Христиандар адамдардын күнөөкөр болуп туулушун, алар бир гана азап тартуу үчүн жашоолору керек экенин айтышат. Ислам дини

болсо адам баласы күнөөсүз туулат деп, ар бир адамдын Аллахтын сүйүктүү кулу экенин, акылдуу жана балагат жашына толгон ар бир адамдын кылган иштери үчүн жеке өзү жоопкер боло тургандыгын, туура жолдо жүргөндөр болсо акыретте чексиз сыйлыктарга ээ боло турганын айтат.

Ислам дини ибадат, дуба кылуу, тообо кылуу үчүн кул менен Аллаху тааланын ортосуна эч кимди киргизбейт. Буларды орундоо үчүн поптордун да кажети жок.

Ислам дини адамдардын улутуна, түсүнө, тилине, мамлекетине карабастан бардык мусулмандардын бири-бирине бир тууган экендигин көрсөтөт. Исламда Аллаху тааланын алдында адамдардын баары тең. Намаз окуганда бардык адамдардын даражасы бирдей. Бай менен кедей, ак менен кара баары бир катарда туруп, бирге сажда кылышат.

Ислам done динде пайгамбарлар (алейхимуссалам) биз сыяктуу эле адамдар болуп эсептелет. Алар бардык жагынан алып караганда адамдар арасында эң жогорку даражалуулар. Алардын милдеттери - Аллаху тааланын буйруктарын бизге жеткирүү. Жакшы мүнөз жана адамгерчилигине карап Аллаху таала аларды тандап алып, аларга бул милдеттерди берген. Ислам дини ушул күнгө чейин келген бардык пайгамбарларды тастыктап, аларды урматтайт.

Ислам дини – негиздүү, мааниилүү дин. Курани каримде түшүнүксүз, турмуштун талаптарына жооп бербеген жана табият дал келбеген эч кандай өкүм кездешпейт. Берген буйруктары пайдалуу.

Христиан дини адам баласын Аллаху тааладан коркууга чакырат, ал эми Ислам Аллахты сүйүүгө чакырат. Мусулман адам Аллахтын махабатынан алыстап калуудан коркот.

- “Мусулман бол”, - деп эч ким эч кимди мажбур кыла албайт. Курани каримдин **“Бакара”** сүрөсүнүн 256-аятында **“Динге мажбурлап киргизүү жок”** деген буйрук бар. Бирок, христиан миссионерлери адамдарды мажбур кылып же бир нерсеге кызыктырып өз диндерине киргизүүгө аракет кылышат.
- Исламда ибадаттар жалгыз Аллаху таалага шүгүр кылуу, Анын сүйүүсүнө жетүү үчүн кылынат. Ибадат кылуу убакыттары белгилүү болгондуктан булар адамды тартиптүүлүккө көндүрөт,

жылына бир жолу орозо кармоо болсо адамга өз эркин бекемдөөгө жана напсин жеңүүгө машыктырат.

- Ислам тазалыкка аябай маани берүүчү дин. Ибадат кылуудан мурда дененин таза болуусун буюрган жалгыз дин – Ислам дини. Башка диндерде мындай нерсе жок. Ибадаттар да кыска болгондуктан күнүмдүк тиричиликке терс таасирин тийгизбейт.
- Христиан динаятчыларынын насааттарында айтылуучу, бирок, өздөрүнүн жана башка христиандардын эч качан аткарбай турган кичи пейилдүүлүк, мээримдүүлүк сыяктуу жакшы мүнөздөр мусулмандарда гана бар.[1]
- Ислам дини экономикалык жактан капиталисттик жана коммунисттик түшүнүктөрдү кабыл кылбай четке кагат. Кедейлерди коргоп, байларды күнөөлөбөйт. Байларды кедейлерге зекет жана садага берүүлөрүн буюрат. Ошондой эле, жер жүзүндөгү түрдүү улуттарга жана коомдорго таандык болгон мусулмандар бир жерге жыйналышып (Ажылык сыяктуу), дүйнөдөгү эң жакшы социалдык тартипти түзгөн.
- Ислам дини алкогол ичимдиктерин, кумар оюндарды жана наркотикалык заттарды харам кылган. Дүйнөдөгү эң чон жамандыктар ушул үч балээден улам пайда болууда.
- Адамдардын өлүмдөн кийинки абалы, акырет жашоосу тууралуу эч бир христиан дин адамы түшүнүк бере албайт. Булар тууралуу эң так түшүнүк берген дин - Ислам дини.
- Ислам дини - кедейлерге, жетим жесирлерге, жолоочуларга жана кайсы динде болгонуна карабастан муктаж адамга жардам берүүнү буюруучу жалгыз дин.
- Ислам дини эч бир адамдан ал түшүнбөгөн нерселерди кабыл кылууну талап кылбайт. Башка диндердегидей купуя, сыр катары кабыл алууну негиздөөчү ишеним жок.
- Исламда кандайдыр бир маселе алгач Курани каримден изделет, андан табылбай турган болсо Расулуллахтын сүннөттөрүнөн изделет. Андан да табылбай турган болсо буга илими эгедер болгондордун ижтихад кылуулары (ошол ишке өкүм берүүлөрү) негиз болуп каралат.
- Ислам дини эң жаңы дин. Курани каримде алгачкы күнүнөн баштап азыркыга чейин эч кандай өзгөрүш болгон эмес. Анда

1 Kemahlı Feyzullah Efendi, “Herkese Lazım Olan Iman”, 255-бет, Стамбул 2010.

бардык керектүү нерселерди камсыз кылуучу өкүмдөр бар. Булар ушунчалык ачык айкын болгондуктан Исламдан башка дин келбей тургандыгын, адамдардын диний керектөөлөрүн толук камсыз кыла турганын түшүнүүгө болот.

- Исламда бардык жерде ибадат кылууга уруксат берилет. Ибадат кылыш үчүн милдеттүү түрдө мечитке барууга мажбур кылынбайт. Мусулман адам башка диндердин ибадатканаларына зулумдук кылбайт, муктаж болгон учурларда чиркөөдө да намаз окуй алат.
- Ислам дини аял затын өтө жогору баалап, аларга эң чоң укуктарды берет. Исламда бир канча аялга үйлөнүү сыяктуу буйрук жок. Бул маселеде белгилүү бир сандан ашпоо жана кээ бир милдеттерди аткаруу шарты менен гана уруксат берилген. Ислам дини келген кездерде арабдар каалашынча аял менен алардын укуктарына маани бербестен жашай бере турган. Ислам дини аларды ушундай жаман жагдайдан куткарып, алардын укуктарын коргогон. Мухаммед алейхиссалам: **“Бейиш энелердин таманынын астында”,** - деп айтып, аялдарга өзгөчө орун берген. Бул болсо эч бир динде жок.
- Ислам дини адамдарды эмгектенүүгө, пайдалуу нерселерди үйрөнүүгө, алгач өз акылы жана аракети менен эмгектенгенден кийин Аллаху тааладан жардам суроого чакырат. “Бир саат ойлонуу жана пайдалуу жумуш менен алектенүү бир жыл (нафил) ибадат кылууга тете”, - деген Исламдан башка дин жок.
- Ислам - рух жана дененин тазалыгы. Ушул экөөнө бирдей көңүл бурат. Исламда бир гана мээримдүүлүк, жарык маанайлуулук, жылуу сөз, чынчылдык жана жакшылык кылуу сыяктуу касиеттер бар.
- Ислам дини Аллаху тааланы **Раббульалемин,** б.а., бүткүл ааламдардын Аллахы деп баяндайт. Башка диндердеги сыяктуу бир гана ошол дин өкүлдөрүнүн сыйына турган Кудайы катары түшүнүүгө болбойт.

Тынчтык издеген көңүлдөр аны бир гана Курани каримде табышат. Курани каримде муктаждардын көңүлүн алуучу, аларды ыракатка бөлөөчү, эмне кылуулары керек экендигин үйрөтүүчү насихаттыр бар.

## Ислам деген эмне?

Аллаху тааланын Жабраил периште аркылуу сүйүктүү жана акыркы пайгамбары Мухаммед алейхиссаламга жиберген дини Ислам деп аталат. Ислам - адамдардын дүйнөдө тынчтык жана эркиндикте жашап, акыретте түбөлүк бакытка жетүүлөрүн камсыз кылуучу эрежелердин жыйынтыгы. Эски диндердеги бардык жакшы касиеттерди Ислам дини өзүнө камтыган. Бардык бакыт жана жакшылыктар ошондо. Ислам - аң-сезимдүү адам сөзсүз кабыл ала турган негиздер жана руханий маанилүү нерселердерден турат.

Жаратылышында тазалык болгон адамдар Исламга душман болушпайт. Исламдын ичинде эч кандай зыяндуулук жок. Анын сыртында да эч кандай пайда жок.

Ислам адамдарды бири-бирин сүйүүгө, бири-бири менен жардамдашууга, бир туугандардай өмүр сүрүүгө чакырат. Мамлекеттерди өнүктүрүүнү, адамдардын руханий, дене жана пикир жагынан эркин жашоолорун каалайт. Аллаху тааланын буйруктарын урматтоону, бардык жандууларга мээримдүү болууну буюрган. Ислам жандуу-жансыз ар бир жаратылганга карата жоопкерчиликти жүктөнгөн. Ушуну менен катар, адам напсинин бардык ыпластыктардан арылуусун камсыздайт. Жаман көнүмүш адаттардан алыстап, напсини тарбиялоого чакырат. Жалкоолукка, убакытты текке кетирүүгө тыюу салып, билимге, техникага, өнөрчүлүккө, соодага, дыйканчылыкка, өндүрүшкө өтө чоң маани берет. Дини, мекени жана ишеними башка адамдарга каршы күч көрсөтүүгө тыюу салат. Жеке адамдын, коомдордун жана улуттардын укуктары жана милдеттерин так көрсөтөт. Тирүүлөргө, өлгөндөргө, туула тургандарга, баарына өзүнө тийиштүү укук жана жоопкерчиликтерди жүктөөдө. Ислам дини адамзаттын эки дүйнөдө тең бактылуу болуусун көздөйт.

Башка диндердин негизи өзгөртүлүп, диний өкүмдөрдүн ордуна адамдар ойлоп чыгарган пикирлер орун алган.

Аллаху таала адамдардын дүйнөдө тынчтык жана эркиндикте жашап, акыретте түбөлүк бакытка жетүүлөрүн каалайт. Ошондуктан, бакытка жеткире турчу пайдалуу нерселерди жасоону буюрган. Зыяндуу нерселерге тыюу салат. Динге ишенсин-ишенбесин, каалаган бир адам билип же билбей Аллаху тааланын буйруктарына моюн сунса дүйнөдө ыракат өмүр сүрөт. Азыркы учурда динсиз

адамдардын жана улуттардын бир топ иштерде өнүгүүлөрүнүн себеби, Ислам done динде айтылгандай аракет кылгандыктарына байланыштуу болууда. Ал эми, акыретте бактылуу болуу үчүн Ислам динине ишенип, ыйман келтирүүлөрү да кажет.

Ислам үч негиз: **илим, амал, жана ыкыластан** турат. Б.а., Ислам тууралуу билим алуу, үйрөнгөндөрүн орундоо, кылган бардык амалдарын бир гана Аллахтын ыраазычылыгы үчүн жасоо керек. Ислам - ыйман илими, фыкх илими, калб (көңүл-жүрөк) илимдери болуп үчкө бөлүнөт. Мусулман адам ыйман илимин **Ахли сүннөт аалымдары**нын китептеринен үйрөнөт. Амал илимин төрт мазхабдын фыкх китептеринен үйрөнөт. **Ахли сүннөт аалымдары** бул илимдерди сахабалардан үйрөнүшкөн. Ал эми, сахабалар Пайгамбарыбыздан үйрөнүшкөн.

## Ислам дининин булактары
## (Адиллаи шарийа)

Ислам дини төмөндөкү төрт далилге таянат:

### 1. Курани карим

**Курани карим** - Аллаху таала тарабынан Жабраил алейхиссалам аркылуу Мухаммед алехиссаламга жиберилген китеп. Курани каримде 114 сүрө, 6236 аят бар. Курани карим Мухаммед алехиссаламга жиберилген калыпта сакталган, эч кандай өзгөртүү киргизилген эмес. Мухаммед алейхиссалам кайтыш болгондон кийин Халифа Абу Бакр «радыйаллаху анх» Курани каримди жатка билгендерди жыйнап, жазылгандарды топтоп, бир кеңешме тобуна баарын жаздырган. Отуз үч миң сахаба ошол жазылган китептин ар бир тамгасынын туура экенин бир добуштан тастыкташкан. Бул китеп **“Мусхаф”** деп аталат. 1400 жылдан бери ушул күнгө чейин Курани карим өзгөрбөстөн келген. Азыркы учурда дүйнөдөгү Куран китептеринин баары бирдей.

Курани карим - Аллаху тааланын сөзү. Аллаху таала Курани каримди Мухаммед алейхиссаламга жиберген. Ошондуктан, да аны эң жакшы түшүнгөн адам - Мухаммед алейхиссалам. Пайгамбарлыктын эмне экенин жакшы түшүнбөгөн кээ бир динсиздер Курани каримди өзүбүз түшүнө алабыз деп ойлошот. Мухаммед алейхиссалам Курани каримди **сахабала**рга окуп, **хадиси**

**шариф**тер аркылуу түшүндүрүп берген. **Ахли сүннөт аалымдары** бул түшүндүрмөлөрдү китептерине жазып алышкан. Курани карим жана хадиси шарифтерден жаңылыш маани чыгаргандар **бидат ээлери** (бидатчылар, өзгөртүүчүлөр) деп аталат. Өз ойлорун сөздөрүн аят жана хадис деп эсептегендер зындык (динсиз) болуп эсептелет.

**2. Хадиси шарифтер**

Мааниси да, сөзү пайгамбарыбыз Мухаммед алейхиссаламга таандык болгон хадистер **Хадиси шариф** деп аталат. Мааниси Аллаху тааладан келген, сөздөрү Мухаммед алейхиссалам тарабынан айтылган хадистер **Хадиси Кудси** деп аталат. Мухаммед алейхиссаламдын хадистери баалуу хадис китептерде жыйналган. Ислам аалымдарынын бардыгы тарабынан туура деп тастыкталган алты хадис китеби бар. Алар "**Кутуб-у Ситта"** деп аталат. Алардын ичинен эң таанымалы **"Бухари-и Шариф"** хадис китеби. Калгандары: **"Сахих-и Муслим", "Муватта",** Тирмизинин **"Жами'ус Сахих"** китеби, Абу Давуддун **"Сунан"** китеби, Имам Насаинин **"Сунан-и Сагир"** китеби.

**3. Ижма-и уммат**

Бир доордо жашаган мужтахиддердин, б.а., Курани каримден жана хадистерден өкүм чыгара алуучу ахли сүннөт аалымдарынын бир маселенин чечиминдеги сөз бирлиги **"Ижма-и уммат"** деп аталат. Ижманын да даражалары болот. Эң жогорку даражадагы ижма сахабаларга таандык. Сахабалардын ар бири мужтахид болуп эсептелет. Сахабалар менен табиин'ул-изамдар, ошол эки муундун аалымдары бирге **"Салаф-ус салихин"** деп аталат. Алардан кийин хижраттын 400-жылына чейин келген ахли сүннөт аалымдары **"Халеф-ус Садыкин"** деп аталат. Алар ыйман, амал илимдери жана калб (көңүл) марифаттарында (руханий илимдер) салаф-ус салихинден алысташкан эмес.

**4. Кыяс-ы фукаха**

Курани карим, хадиси шарифтердин жана Ижма-и умматтын негизинде чыгарылган Ислам өкүмдөрү - **"Кыяс-ы Фукаха"** деп аталат. Муну жасай турган аалымдарды "мужтахид" деп аташат.

Бир мужтахиддин чыгарган өкүмдөрүнүн жалпы аталышы - **"Мазхаб"**. Ахли сүннөттүн төрт мазхабы болгон Ханафи, Шафии, Малики, Ханбали мазхабдарынын бардык өкүмдөрү китептерге көчүрүлгөн.

# БИРИНЧИ БӨЛҮМ

## Ыйман деген эмне?

**Ыйман** - акыркы пайгамбар Мухаммед алехиссаламдын пайгамбар катары көрсөткөн нерселерин акыл, тажрыйба жана философияга таянбастан кабыл кылып, аларга ишенүү жана ыйман келтирүү дегенди билдирет. Акыл пайгамбар тарабынан билдирилген нерселерди туура деп эсептей турган болсо, бул толук жетилген акыл болуп саналат.

Пайгамбарыбыз Мухаммед алейхиссаламдын пайгамбар катары билдирген буйруктарына ишенбөө же шектенүү - куфур болуп эсептелет. Б.а., бул - Ислам динине ишенбегендикке жатат. Мындай адам **"кафир"** (капыр) деп аталат.

**Ыйман** – бул Курани каримде жана хадис экендиги так белгилүү болгон хадиси шарифтерде анык көрсөтүлгөн нерселерге толук ишенүү. Буларга ишенген адамдар **"момун"** жана **"мусулман"** деп аталат. Алар Мухаммед алейхиссаламдын үммөтү болуп эсептелет. Мухаммед алейхиссаламдын үммөтүнүн ичинде туура жолду карманган, Пайгамбар билдиргендей ыйман келтирген жалгыз бир топ бар, ал **"ахли суннат вал жамаат"** тобу. Мусулмандар жетимиш үч топко бөлүнөт. Алардын жетимиш экиси туура жолдон тайып **"Бидат фыркасы"** болгон, ал эми жалгыз бир гана топ туура жолду карманган. Ошол туура жолдогу топ **"ахли суннат вал жамаат"** тобу деп аталды. Бул тууралуу пайгамбарыбыз Мухаммед алейхиссалам хадиси шарифте мындайча билдирет: **"Исраил уулдары жетимиш бир топко бөлүнөт, алардын жетимиши Тозокко барып, бирөө гана кутулат. Христиандар да жетимиш эки топко бөлүнөт. Алардын жетимиш бири Тозок отунда күйөт, бирөө кутулат. Бир канча убакыттан кийин менин үммөтүм да жетимиш үч топко бөлүнөт. Анын жетимиш экиси Тозокто күйүп, бирөө гана калат".** Сахабалар Тозоктон кутулган топ кимдер деп сурашканда: "**Тозоктон кутулган топ - менин жана сахабаларымдын жолу менен жүргөндөр",** - деп жооп берди. Бул хадис төрт **"Сунан"** деген китебинде жазылган.

## Ыйман келтирүүнүн алгачкы шарты: Калима-и таухид

Таухид - ***“Ла илаха иллаллах Мухаммадун расулуллах”*** деген сөз. Мааниси - Аллаху таала жалгыз, шериги, окшошу жок. Мухаммед алехиссалам - Анын сүйүктүү кулу жана Пайгамбары.

Калима-и шахадат - ***Ашхаду ан ла илаха иллаллах ва ашхаду анна Мухаммадан абдуху ва расулуху***. Б.а, адамдын жерде да, асманда да Андан башка сыйынууга, кулчулук кылууга татыктуу эч кими, эч нерсеси жок деп ага жүрөк менен ишенүү керек. Жана көркөм мүнөздүү, Хашим уулдарынан чыккан ***Абдуллахтын уулу Мухаммед (алехиссалам) аттуу улуу адам - Аллахтын кулу жана расулу*** экендигине ишенүү кажет.

Хадиси шарифте: **“Лаа илаха иллаллах деп айтуучуларды капыр деп атабагыла”,** - делген. Б.а., ***“Ла илаха иллаллах”*** деген жана ***ахли кыбыла*** болгон адам ишеним жагынан ижма менен көрсөтүлбөгөн, жана милдеттүү түрдө билинүүсү шарт деп билдирилбеген нерселерде ахли сүннөттүн туура жолунан айрылса же чоң күнөө кылса да ыйманы кетпейт. Ал эми, ахли сүннөттөн айрылган адам ар бир мусулмандын милдеттүү түрдө билүүсү шарт болгон диний өкүмдөрдүн бирине ишенбей турган болсо, ошондо гана ыйманы кетет.

Ислам дининин улуу алымдарынын бири болгон **Ханафи мазхабы**нын негиздөөчүсү Имам Азам Абу Ханифа жана **Шафии мазхабы**нын негиздөөчүсү Имам Шафии мындай дейт: “Ахли кыбла (Кыбылага карап намаз окуучу) адамды капыр деп айтууга болбойт”. Бул сөздүн мааниси “ахли кыбла болгон мусулман күнөө кылса дагы капыр болбойт” дегенди билдирет. Жетимиш эки сектанын аалымдары менен алардын жолунда болгондор да ахли кыбла болуп эсептелишет.

Пайгамбарыбыз «саллаллаху алейхи васаллам» мындай дейт: **- Кимде ким Калима-и таухидди айтса, Аллаху таала менен ошол калиманын ортосундагы парда көтөрүлүп, сөз түз Аллаху таалага жетип барат. Аллаху таала: “Эй, калима, токто!” - деп буюрат. Ал эми калима болсо: “Мени айткан адам Сенин рахматыңа, кечиримиңе ээ болмоюнча токтой албаймын, - деп айтат. Ошондо Аллаху таала айтат: - Улуулугумдун, кудуретимдин, кемелдигимдин акысы үчүн Мени зикир кылган** (эсине алган) **кулумду кечирдим.**

Пайгамбарыбыз Мухаммед алейхиссалам мындай деп айтты: **“Кимде ким чын жүрөктөн, чын ыкылас менен бир жолу Калима-и таухидди айтса, Аллаху таала ага Бейиште төрт миң даража берип, төрт миң күнөөсүн кечирет”.** Сахабалар: “Эй, Расулуллах! Анын төрт миң күнөөсү жок болсочу?” - деп сурашканда: **“Жубайынын, бала-бакырасын жана туугандарынын күнөөлөрүн кечирет”,** - деп жооп берди. Калима-и таухидди ар дайым окуп жүрүү кажет.

Ислам udininде ыйман келтирилүүсү керек болгон нерселерге Мухаммед алейхиссалам кандай билдирген болсо, ошондой ишенүү керек. Анын айткандарын сахабалар ахли сүннөт аалымдарына үйрөттү. Алар болсо үйрөнгөндөрүн китептеринде жазып калтырышты. Ушул ыйман негиздерин филасофиялык жол менен түшүндүргөн китептерди окубаш керек. Исламда философия жок. Б.а., “Ислам философиясы” деген түшүнүк такыр болбойт. Анткени, философия адамдын жеке ой-пикирлерин чындык деп көрсөтүү, таасирдүү сөздөр менен түшүндүрүүгө аракет кылуу. Адамдар тарабынан ойлонуп чыгарылган ойлор болгондуктан ал адамга жана убакытка жараша өзгөрүп турат. Ал эми, Ислам дининин ыйман негиздери эч качан өзгөрбөйт.

Ислам дини тарабынан билдирилген маселелерден бирине шектенген адам: “Аллаху таала жана Анын пайгамбары Мухаммед алейхиссалам бул аркылуу эмнени билдирүүнү каалаган болсо, ошого ыйман келтирдим жана ишендим”, - деп айтуусу керек. Дароо күмөндөн арытуучу, илиминде жана диндеги такыбаасында ишеничтүү, дин илимдеринин өтө ичке маселелеринен кабардар, татаал маселелерди чече алуучу бир ахли сүннөт аалымын издеп табуусу фарз болот. Ушундай бир адамдан сурап, бул күмөндөн арылуусу кажет.

## Ыймандын туура болуусунун шарттары

Ыймандын бизде толук орун алуусунун шарттары жана себептери төмөндөкүлөр:

1. Биз кайыпка ишендик. Биздин ыйманыбыз жашыруун, ачык эмес. Анткени, биз Аллаху тааланы көзүбүз менен көрө албайбыз. Бирок, көргөн сыяктуу ишендик. Буга эч кандай күмөнүбүз жок.

2. Жерде да, көктө да адам, жин, периште жана пайгамбарлардын эч бири кайыпты билбейт, аны бир гана Аллаху таала билет. Каалаган

кулуна кайыптан каалаган нерселерин билдирет. (“Кайып”- сезүү органдары менен жана тажрыйба аркылуу сезилбеген, билинбеген нерсе деген сөз).

3. Харамды харам деп билип, анын харам экендигине ишенүү.

4. Адалды адал деп, анын адал экендиге ишенүү.

5. Аллаху тааланын азабынан ар дайым коркуу.

6. Канчалык көп күнөө кылган болсо да, Аллаху тааланын ырайымынан, кечириминен үмүтүн үзбөө.

Ушул алты нерседен бирөө кем болсо, ал адамдын ыйманы туура болбойт.

## Ыйман туура болуш керек

Адамдын беш сезүү органдары менен акылы аркылуу сезилген нерселер анын ыйман келтирүүсүнө жардам берет. Табият таануу илимдери ааламдагы системанын, тартиптин кокустук эместигине жана бир Жаратуучунун бар экенине ишенүүгө, Ага ыйман келтирүүгө себеп болот.

Пайгамбарыбыз Мухаммед алейхиссалам Аллаху таала билдиргендерди сахабаларына айтты. Алар аны өздөрүнүн шакирттерине жеткиришти. Алар аны кипептерине жазышты. Бул китептерди жазган аалымдар **ахли сүннөт аалымдары** (сүннү аалымдар) деп аталат. Ыймандын туура жана да Аллаху таала тарабынан кабыл болушу үчүн ахли сүннөт аалымдарынын китептеринде билдирилгендерге шайкеш болушу кажет.

Ал үчүн:

1. Ыйман туруктуу болуш керек. Ар дайым ыйман менен бирге болуу керек. Мусулманчылыктан чыгууга ниеттенген адам ошол замат ыймандан чыгып, муртад болот. Мусулманчылыктан чыккан адам **муртад** деп аталат.

2. Мусулмандын ыйманы коркуу менен үмүттүн ортосунда болушу керек. Аллаху тааланын азабынан коркуу, бирок, ырайымынан да үмүт үзбөө шарт. (Кылган күнөөдөн кайтып, тообо

кылуу керек. Күнөөлөрдөн качып, алардан улам ыйманын жоготуп алуудан коркуу керек.)

3. Жан (рух) чыгар кезде акыреттин бардык белгилери көрсөтүлөт. Ушул учурга чейин ыйманга келүү керек. Жан чыгар алдында бардык мусулман эместер ыйман келтирип мусулман болгулары келет. Бирок, бул кабыл кылынбайт. Себеби, көрбөй туруп ишенүү керек. Бул маалда бир гана момундардын тооболору кабыл болот.

4. Күн батыштан чыгаардан мурда ыйман келтирүү керек. Кыяматтын чоң белгилеринин бири - күндүн батыштан чыгышы. Муну көргөн адамдар ыйман келтиришет. Бирок, алардын бул ыйманы кабыл кылынбайт.

5. Кайыпты бир гана Аллаху таала билет. Жана да Анын билдиргендери билет. Маанилүү болгон нерсе кайыпка ыйман келтирүү.

6. Ислам дининин ыйманга жана ибадатка тийиштүү өкүмдөрүн кабылдоо керек. Диндин буйруктарын төмөнсүнтүү, мазактоо куфур. Б.а., динден чыгып, ыймансыздыкка алып барат.

7. Ислам дини тарабынан ачык билдирилген нерселерге күмөн кылбаш керек. Намаздын жана орозо кармоонун фарз экендигине, алкогол ичимдик ичүүнүн, кумар ойноонун, пайыздын (процентке акча алышып-беришүүнүн), паракорлуктун харам экендигине ишенбөө же шектенүү динден чыгууга себеп болот.

8. Ыйман келтирген адам бир гана Аллаху таала үчүн жакшы көрүп, Аллаху таала үчүн душмандык кылуусу керек. Бул **“хубб-у филлах”** жана **“бугд-ы филлах”** деп аталат. Булар ыймандын негизги жана эң күчтүү белгилери болуп саналат.

9. Ыйман ахли сүннөт аалымдары көрсөткөн абалда болуусу керек. Акыл менен философтордун айтуулары боюнча ишенүү ыйманга туура келбейт. Туура ыйман ахли сүннөт аалымдары көрсөткөн боюнча жүзөгө ашат. Себеби, алар бул ыйман негиздерин сахабалардан алышкан. Сахабалар Пайгамбарыбыз Мухаммед алейхиссаламдан үйрөнүшкөн. Ошондуктан, ахли сүннөт аалымдары билдирген ыйман – Паайгамбарыбыз Мухаммед алейхиссалам билдирген ыйман болуп эсептелет.

## ЫЙМАНДЫН ШАРТТАРЫ (Аманту)

**Ыйман** – Ахли сүннөт аалымдарынын китептеринде жазылган, пайгамбарыбыз Мухаммед алейхиссаламдан келген кабарларга ишенүү жана ишенгендигин айтуу дегенди билдирет. **Аманту биллахи...**де орун алган алты нерсеге ишенген жана Аллаху тааланын буйруктары менен тыюу салган нерселерин кабыл кылдым деген адам мусулман болот. Ар бир мусулман: **“Аманту биллахи ва Малааикатихи ва Кутубихи ва Русулихи вал йавмил ахири ва бил кадари, хайрихи ва шаррихи миналлахи таала вал басу бадал мавти хаккун, ашхаду ан лаа илаха иллаллах ва ашхаду анна Мухаммадан абдуху ва расулуху”,** - деген сөздү жаттап, маанисин билүүгө тийиш. Балдарына да үйрөтүүгө тийиш. Бала бул алтоону билбесе, үйрөнбөсө жана ишенгенин айтпаса, балагатка жеткенде мусулман болбой муртад болот. **Муртад** – Ислам дининен чыккан адам деген сөз. Муртад болгон адамдын аялы экөөнүн никеси бузулат. Ошол бойдон кайтыш боло турган болсо, түбөлүк Жаханнамда (Тозокто) калат.

Мусулмандан туулган бала балагатка жеткенде бир гана: **“Лаа илаха иллаллах Мухаммадун Расулуллах”, -** деп айтуу менен мусулман боло албайт. Ыйманды, Исламды билүү, түшүндүрө алуусу да керек. Ыйманды түшүндүрүү деген сөз – ишенүүгө тийиш алты нерсени түшүнүү, суралганда айтып бере алуу деген сөз. Исламды билүү – Аллаху тааланын буйруктары менен тыюуларын толук кабыл кылуу дегенди билдирет.

**Аманту**нун мааниси:

Аллаху тааланын бар жана бир экендигине ишенүү. Периштелерине, китептерине, пайгамбарларына, акырет күнүнө, тагдырга, жакшылык менен жамандыктын Аллахтан экендигине ишенүү.) Бул алты нерсе **ыймандын шарттары** деп аталат.

## Ыймандын биринчи шарты

## Аллаху таалага ишенүү

## Аллаху таала бар жана Ал жалгыз

Айлана чөйрөбүздө болуп жаткандарды биз сезүү органдарыбыз аркылуу билебиз. Сезүү органдарыбызга таасир этүүчү нерселер **“болмуш”** деп аталат. Болмуштардын сезүү органдарыбызга тийгизген таасири **“өзгөчөлүк”** же **“сыпат”** деп аталат. Болмуштар бири-бири менен ошол өзгөчөлүктөр аркылуу айырмаланат. Жарык, үн, суу, аба, айнек - булар болмуш (дене) б.а мавжуд (бар) нерселер. Салмак жана көлөмгө ээ болгон нерселер “материя” деп аталат. Материялар бири-бири менен спецификалык сыпаттары аркылуу өзгөчөлөнөт. Аба, суу, таш, айнек, булар – материя. Ал эми, жарык жана үн болсо материя эмес. Себеби, алардын көлөмү жана салмагы жок. Бардык нерседе энергия, кубат болот. Б.а., иш аткара алат. Зат катуу, суюк жана газ сыяктуу үч абалда болот. Материянын белгилүү бир түрү **“дене”** деп аталат. Денелер жөнөкөй жана татаал болуп экиге бөлүнөт. Материяда болуучу өзгөрүштөр **“кубулуш”** деп аталат. Кубулуш физикалык жана химиялык болуп экиге бөлүнөт.

Материянын эң кичинекей бөлүгү **“атом”** деп аталат. Окшош атомдордун биригүүсүнөн **“элемент”** пайда болот. Бүгүнкү күндө бизге 105 элемент белгилүү. Ошол 105 элементтин бардыгы абалын өзгөртө ала тургандыгы, ар бир элементте физикалык жана химиялык кубулуштардын жүзөгө аша тургандыгы белгилүү. Атом ядролорунда да өзгөрүштөр боло тургандыгы, ядронун да бөлүктөргө бөлүнө тургандыгы да белгилүү. Ядро бөлүнгөндө материя өзгөрүшкө учурайт, **энергияга** айланат.

***“Шарх-и акаид”*** китебинин башында мындай деп жазылган: “Бардык болмуштар Аллаху тааланын бар экендигинин белгиси болгондуктан жаратылыштагы нерселер ***“аалам”*** деп аталат. Болмуштардын бир тектүү болуусу да аалам деп аталат. Мисалы, адамзат ааламы, периштелер ааламы, жаныбарлар ааламы, жансыз нерселер ааламы”.

***“Шарх-и мувакиф”*** деген китебинде: “Аалам (бардык нерсе) жаратылган, б.а жоктон бар кылынган”. Денелердин материасы да, сыпаттары да кийин жаратылган деп айтылган. Бул жерде ушул төрт нерсени айтууга болот:

1. Мусулмандар, яхудилер, христиандар жана мажусийлердин (отко сыйынгандар) пикири боюнча денелердин материасы да, сыпаты да кийин жаратылган.

2. Аристотель жана анын жолунда болгондордун ою боюнча денелердин материясы да, сыпаттары да мурунтан бар. Бул пикирдин ката экенин азыркы химия илими так көргөзүп турат. Бул пикирге кошула тургандар да мусулмандыктан чыгат. Ибн Сина менен Фарабий да ушул пикирде эле.

3. Аристотельден мурдагы философтордун пикири боюнча материя мурдатан бар, бирок, өзгөчөлүктөрү кийин жаратылган. Буга ишенүү да куфур болуп эсептелет.

4. Материянын кийин жаратылгандыгы анын өзгөчөлүктөрүнүн эчактан эле бар экени тууралуу эч ким эч кандай пикир билдирген эмес.

Мусулмандар материя жана анын сыпаттары кийин жаратылгандыгына ишенишет жана аны бир канча жолдор менен далилдешет. Мусулман болуу үчүн ушуга ишенүү керек. Аалам жоктон бар болгон болсо, анын жаратуучусу да бар. Ал **важиб-ул вужуд.** Б.а., жоктон бар болбогон, мурдатан бар. Ар дайым бар болот. Бар болуусу керек. Бар болуу үчүн эч нерсеге муктаж эмес. Ар дайым бар болуусу керек эмес болгондо, анда **мумкин-ул вужуд** болоор эле.

**“Вужуд”** – бар болуу деген сөз. Анын үч түрү бар:

**1. Важиб-ул вужуд:** Бар болуусу зарыл болгон “вужуд” дегенди билдирет. Жалгыз Аллаху таала гана – важиб-ул вужуд болуп саналат.

**2. Мунтани-ул-вужуд:** Бар болбойт. Ар дайым жок болууга тийиш. Мисалы, Аллаху тааланын шериги, Ал сыяктуу башка кудай бар болбойт.

**3. Мумкин-ул-вужуд:** Бар болуусу да мүмкүн, жок болуусу да мүмкүн. Бүткүл аалам, жаратылыш ушул сыяктуу. “Вужуд” сөзүнүн антоними – **“адем”** (жок болуу). Аалам бардык нерсе бар болуудан мурда адемде болчу. Б.а., жок болчу.

4. Аллаху тааладан башка нерселердин баары **“масива”** же болбосо аалам деп аталат. Азыр болсо **“табият”** деп атайт. Аалам мурда жок

Шариа дарыясынын чыгыш жагына Ариха шаарынын тушуна жайгашышат. Ордуна Юша пайгамбарды калтырып, дүйнөдөн кайтат". **"Мирати каинат"** китебинде мындай деп айтылган: "Муса алейхиссалам үч жолу Тур тоосуна барат. Биринчи барганда ага рисалат берилди (пайгамбар болгондугу билдирилди). Экинчи жолу барганда "Тоорат-и шариф" жана "Он буйрук" жиберилди. Тоорат 40 бөлүмдөн турат. Ар бөлүмдө миң сүрө, ар сүрөдө миң аят бар эле. Азыркы колдогу Тоораттарда анча аят жок. Анткени, Тоорат менен Инжилдин кийин өзгөрүштөргө дуушар болгонун, кайрадан жазылганын Курани карим көрсөтүп турат. Жабраил алейхиссаламдын Муса алейхиссаламга алып келген Тооратты бир гана Муса, Харун, Юша, Узайр жана Иса алейхиссаламдар жатка билишчү эле".

**"Камус-ул-алам"** китебинде мындай айтылат: "Ассирия бийлөөчүсү Бахтуннасар (Навуходоносор) Кудусту алып, Акса мечитин талкалаган кезде Тооратты нускаларын өрттөп салат. Жетимиш миң яхуди аалымын туткунга түшүрүп, Вавилонго жиберет. Алардын арасында Даниял жана Узайр пайгамбарлар да бар эле. (Узайрды яхудилердин "Азра" деп аташкандыгы **"Мунжид"** китебинде билдирилет. Азыркы ыйык китептин **"Эски осуят"** бөлүмүндөгү **"Азра"** китебин жана башка да китептерди жазган адам – Узайр алейхиссалам эмес, ибрани дининдеги Азра деген адам эле). Яхудилер Тооратты унутту. Насыят кылууга жиберилген пайгамбарларына ишенишпеди. Көбүнчөсүн шейит кылышты. Иран падышасы Бахман Кейхусрав ассириялыктарды кыргынга учуратты. Яхуди туткундар менен Даниял алейхиссаламды бошотту. Масжиди Аксада кулчулук кылуучулар көбөйдү. Уулу Искендер Кудусту алгандан кийин яхудилердин арасынан Геродосту (Hirodes) башчы кылып дайындады. Бирок, бул кыянатчы яхуди Яхйа алейхиссаламды шейит кылат. Элге көп зулумдук кылды. Андан кийин Кудус Римдиктердин колуна өттү. Яхудилер көтөрүлүш кылгандан кийин 135-жылы Адриан Кудусту талкалап, яхудилерди кырып салат жана качкандар бүт жакка тарап кетишет. Барган жерлеринде христиандар тарабынан көп зулумдук көрүштү. Ислам дини келгенден кийин алар тынч жашоого ээ болушту. Кудус шаары Византия императорлору

тарабынан оңдолуп, “Илия” деп аталды. Шаар менен Масжиди Аксаны Эмевий халифаларынын бешинчиси Абдулмалик кайрадан салдырган. Христиандар кресттүү жортуулдарында аны талкалап салышат. Салахиддин Аййуби мечитти кайра көтөргөн. Кийин Осмон халифалары аны оңдоп-түздөтүшкөн”.

Яхудилердин Тооратtan кийинки ыйык китеби – **“Талмуд”.** Муса алейхиссалам Тури Синада Аллаху тааладан уккандарын Харун, Юша жана Ал-Йазарга айтып берген. Алар кийин келген пайгамбарларга жана ыйык Яхудага айтып беришкен. Ал экинчи кылымда буларды кырк жыл ичинде бир китепте жыйнаштырган. Бул китеп **“Мишна”** деп аталган. Үчүнчү кылымда Кудуста жана алтынчы кылымда Вавилондо Мишнага бир бирден түшүндүрмө жазылган. Алар **“Гамара”** деп аталган. Эки Гамаранын бири менен Мишнаны бир китеп кылып, аны **“Талмуд”** деп аташкан. Кудус Гамарасынан жасалганы **“Кудус Талмуду”,** Вавилон Гамарасынан жасалганы **“Вавилон Талмуду”** деп аталган. Христиандар бул үч китептин душманы. Иса алейхиссаламды асуу үчүн даярдалган крестти көтөргөн жана крестке асуу окуясына катышкан Шамум “Мишна”ны рываят кылгандардын катарында деп эсептешет.

Христиандар **“Ыйык китеп”** деп эсептеп жүргөн китеп **“Эски осуят”** (Ахди Атик) жана **“Жаңы осуят”** (Ахди Жадид) деген эки бөлүмдөн турат. Яхудилер анын **“Эски осуят”** деген бөлүмүнө гана ишенишет жана аны **“Китаби мукаддас”** (ыйык китеп) деп эсептешет. Анын **“Эски осуят”** деп аталуусун кабыл кылышпайт. Аны **“Танах”** деп аташат. Танахты да үчкө бөлүшөт. Анын биринчи бөлүмүн **“Тоорат”** деп аташат. Алардын **“Тоорат”** деген китептери беш бөлүмдөн турат:

1. Таквин (Genesis).
2. Хуруж (чыгуу, Exodus).
3. Левиликтер (Leviticus).
4. Адат (сандар, Numeri).
5. Тасния (Deuoronomium).

(Бул беш китептин жалпы аты Pentateuch).

Курани каримдин “Исра” сүрөсүнүн 2-аятында: **“Биз Мусага китеп бердик”,** - делген. Азыркы колубуздагы Тооратта кийин өзгөртүлгөн жана бирөөлөр тарабынан киргизилген көптөгөн сөздөр бар. Алардын

Муса алейхиссаламга түшкөн чыныгы Тооратка эч кандай тийешеси жок. Чыныгы Тооратта Аллаху тааланын "Мухаммед" (алейхиссалам) аттуу акыркы пайгамбар жибере тургандыгы тууралуу жазылган. Муса алейхиссаламдын экинчи жолу Аллаху таалага кылган мунажатында (дубамененкайрылуу)жолдонадашканкоомуүчүнкечиримсурагандыгы "Араф" сүрөсүнүн 155-157-аяттарында мындай билдирет: **"Муса: "Раббим, эгер кааласаң мени да алар менен кошо жок кылар элең. Арабыздагы начар адамдардын жаман аракеттерине байланыштуу бизди жок кыласыңбы? Бул сенин сынагыңдан башка эч нерсе эмес. Аны менен Сен каалаганыңды адаштырып, каалаганыңды туура жолго саларсың. Биздин досубуз Сенсиң. Бизди кечире көр! Бизге ырайым кыл! Сен кечирүүчүлөрдүн эң жакшысысың. Биз үчүн бул дүйнөдө жакшы моюн сунуу менен өмүр, акыретте Жаннатты бере көр! Биз күмөнсүз Сага тообо кылдык, Сага жүзүбүздү бурдук", –** деди. Аллаху таала ага : **"Каалаган адамымды азапка учуратамын. Мээримим чексиз. Ал такыбаалууларга (куфурлук менен күнөөдөн сактангандар), зекетин бергендерге жана биздин аяттарыбызга ыйман кылгандарга буюрат. Алар сабатсыз пайгамбар болгон Расулга моюн сунат. Ал Расулдун** (ысымы менен сыпаттарын) **жандарындагы Тоорат менен Инжилде жазылганын көрөт. Ал Пайгамбар жакшылыкты, ыймандуулукту буюруп, жамандык менен куфурлукка тыйым салат. Таза нерселерди адал, жаман нерселерди харам кылат. Алардын жүктөрүн түшүрөт жана оор кыйындыктарын жеңилдетет. Ушу Пайгамбарга ишенгендер, ага таазим кылгандар, ага көмөктөшкөндөр, ага жиберилген нурга (Курани каримге) багынгандар, мына ошолор түбөлүк бакытка жете тургандар",** – деп билдирилет.

Яхудилердин акыркы Пайгамбарга ишенгендиги жана анын келүүсүн күткөндүгү чындык. Кээ бир тафсирлерде яхудилердин согушта: "Эй, Рабби! Келе тургандыгы тууралуу бизге кабар берген акыркы Пайгамбарыңдын урматына бизге жардам бер", - деп дуба кылгандыгы жана ошол согуштарда жеңишке жеткендиктери тууралуу жазылган.

Муса алейхиссаламдан кийин ибранилерге келген пайгамбарлардын ичинде Давуд жана Сулайман (алейхимуссалам) хак динди таратты.

## Яхуди дининин негиздери

**Ыйман:** Бир гана Аллах бар. Ал өздүгүнөн бар. Туулбаган жана туулбайт. Бадык нерсени көрөт жана билет. Кечирүү же болбосо жазалоо бир гана Анын кудуретинде.

**Ахлак:** Негизи он касиеттүү буйруктардан (авамири-и ашарадан) турат. Адам ушул он буйрукка багынышы керек. Адамдын руху менен денеси эки башка нерсе жана рух кыяматка чейин өлбөйт. Акырет жашоосуна ишенүү кажет.

**Дин негиздери:** Яхуди эмес улуттар бутпарасттар деп эсептелет. Алардан мүмкүн болушунча алыс болуу керек. Алар менен байланышты үзүү керек. Кандуу же кансыз курмандык чалууга тийиш. (Яхудилер бүт жаныбарларды, жада калса, көгүчкөндү, көбүнчө кой, эчки, уйду курмандык чалышчу. Кийин тузсуз нандан жасала турган "камырсыз" аттуу пиццалар курмандыктын ордуна колдонула турган болду. Аларды таратуу "кансыз курмандык" деп аталды). "Канга – кан, жанга – жан" эрежеси колдонулат. Эркек балдар хахам (раввин) тарабынан сүннөт кылынат. Этин жегенге боло турган малдардан союлуусу керек. Башка жолдор менен өлтүрүлгөн мал этин жегенге болбойт. (Азыркы мезгилде Европа менен Америкада Яхуди касапчыларынын дүкөндөрүндө "кашер" деп аталган белги коюлат. Анын мааниси ошол дүкөндө сатыла турган эттин хахамдар билдирген эрежелердин негизинде союлган эт экендигин билдирет. Яхудилер бир гана ушул жол менен союлган этти жешет. Мусулмандар да бир гана Аллаху тааланын ысымы менен союлган малдын этин жешет. Чочко этин такыр жешпейт.) Яхуди аялдары никеси кыйылгандан кийин башын жаап жүрүүгө мажбур. Азыр яхуди аялдар бул ишти Европада баштарына парик кийүү аркылуу жүзөгө ашырышат. Чочко эти яхудилер үчүн харам.

Яхудилердин ибадат адистери бир нече топко бөлүнөт. Ишенби – ыйык күн, бул күнү алар иш кылышпайт, от жагышпайт. Яхудилер бул күндү майрам кылып өткөрүшөт. Ал "шабат" деп аталат. Яхудилердин дагы бир канча майрамдары бар. Пасх – яхудилердин Мысырдагы кулчулуктан кутулуу майрамы. Шаввот – гүл майрамы, бул Тоорат менен он буйруктун берилүү майрамы. Кипур – улуу

орозо күнү, яхудилер тообо кылып, кечирүлүү майрамы. Сухкот – камыш майрамы, бул чөлдөгү жашоону эске түшүрөт.

Хахамдардын христиан поптору сыяктуу күнөө кечирүү укугу жок. Алар бир гана ибадаттарды башкарышат. Аллаху тааланын алдында бардык яхудилер тең, араларында эч кандай айырмачылык жок. Диний салтанаттар жана хахамдардын ибадаттарды башкаруу эрежелери Муса алейхиссаламдан кийин келген пайгамбарлар тарабынан көбөйтүлгөн, б.а., жаңы негиздер кошулган. Давуд алейхиссаламдан кийин ага жиберилген Забурдун диний ырым-жырымдарында окулуусу же болбосо инструменттер менен ойнолуусу ибадатка киргизилген.

Давуд пайгамбар болжол менен б.з.ч. 1000-жылы дүйнөгө келген. (Европалык тарыхчылар Давуд алейхиссаламдын бийликте болгон убактысын б.з.ч. 1015-975 жыл деп билдиришет, бирок, бул так эмес). Мурда чабан болгон Давуддун үнү өтө асем болгондуктан аны мамлекет башчысы Талут чакырып алып, аны рубабда (музыкалык инструментте) ойноочу кылып коёт. Мурдатан араларында достук мамилелер болгону менен Талут аны өзүнө жакын дос кылып алгандан кийин Давуддун атагы күн сайын артып, отуз жашында бир согушта алп Жалутту таш менен уруп өлтүрүүсү, калктын ага таң калуусу Талутту сестендирип, Давудду өзүнөн алыстатат. Бирок, Талут кайтыш болгондон кийин Давуд алейхиссалам калктын каалоосу менен анын ордун ээлеп, алгачкы жолу Кудусту исраилдиктердин борбору кылат. Давуд алейхиссалам 40 жыл бийликте болду. Ага **“Забур”** деп аталган китептин берилгендиги тууралуу Курани каримдин “Ниса” сүрөсүнүн 163-аятында жана “Исра” сүрөсүнүн 55-аятында жазылган. Анда Давуд алейхиссаламдын Аллаху таалага жалбаргандыгы, Андан кечирим сурагандыгы бар экендигине шек жок. Бирок, азыркы Касиеттүү китептеги Забурда ушулар менен бирге башка адамдар тарабынан жазылып кошулган бөлүмдөр да кездешкендиктен Аллаху таала жиберген калыбынан толугу менен өзгөргөн. Аллаху таала Давуд алейхиссаламды көптөгөн жакшылыктар менен сыйлаган. Курани каримде “Саба” сүрөсүнүн 10-аятында: “**Биз Давудга жакшылык** (пайгамбарлык, китеп, султандык, асем үн, темирди колу менен каалаган формага салуу усталыгын сыяктуу) **артыкчылыктарды бердик. “Эй, тоолор менен**

**куштар, силер да аны менен бирге таспих кылгыла", - дедик. Ал үчүн темирди жумшак кылдык",** – деп айтылган. "Сад" сүрөсүнүн 17-19-аяттарында: **"Эй, Мухаммед! Капырлардын айткан сөзүнө сабыр кыл. Кулубуз, күч ээси Дувудду эсиңе түшүр! Ал ар дайым Аллахка тообо кыла турган. Биз эртеден кечке чейин аны менен бирге таспих кыла турган тоолор менен куштарды анын бийлигине берген элек"** жана "Сад" сүрөсүнүн 25-аятында: **"Биздин алдыбызда анын жогору орду жана жаркын болочогу бар",** - деп айтылган. Азыркы кездеги Тоорат менен Инжилде Давуд алейхиссаламдын карамагындагы Урия деген жоокердин Батшаба аттуу аял менен болгон окуясы катары "Экинчи Самуилдин" 11-бабында жазылган уятсыз аңгеме чындыкка жатпайт. Бул - улуу Пайгамбарга жабылган жалаа.

Курани каримде бул тууралуу так маалымат кездешпейт. Тескерисинче, Давуд алейхиссаламдын ар дайым Аллаху тааладан катуу корккондугу, ага илим жана чындыкты жалгандан айыра турган күч берилгендиги тууралуу жазылган. "Сад" сүрөсүндө (24-аят) бир кой маселесинде адилетсиздик кылып коюудан коркуп, сажда кылгандыгы, Аллахтан кечирим сурап, көп дуба кылгандыгы тууралуу жазылган. Бул Урия легендасынын Тоорат менен Инжилге кийин киргизилгенин Ислам аалымдары бир добуштан тастыкташат. **"Исраилийат"** деп аталган мындай ойдон чыгарылган аңгемелерди яхудилер сабатсыз мусулмандардын арасына да таратууну каалаганы менен Ислам аалымдары алардын жалган экендигин билдиришкен.

Давуд алейхиссаламдын уулу – Сулайман пайгамбар. Ал атасынын ордуна Исраил уулдарына пайгамбар жана жетекчи болду. Жин, жырткыч айбандар жана куштар менен сүйлөшчү. Сулайман алейхиссаламдын доору – исраилдиктердин эң жаркын доору болгон. Сулайман алейхиссаламдын дооруна чейинки Исраил бийлөөчүлөрү сарайдын эмне экенин билишчү эмес. Жогоруда аты аталган Талуттун үйү эң жаман дыйкандын үйү менен бирдей эле болгон. Сулайман алейхиссалам эң алгач Кудус шаарын жана бир сарай салдырат. Бир канча имараттарды, сарайларды, бакчаларды, курмандык чала турган орундарды, ибадатканаларды салдырат. Кудуста салдырган эң чоң ибадаткана **Масжиди Акса – Байти Мукаддас** (касиеттүү үй) деп аталат. Финикиялык усталарга салдырган бул

имараттын курулушунда жиндер дагы кызмат кылган. Бул мечиттин курулуусунда өтө баалуу заттар колдонулган. Аны алыстан караганда алтындай жаркырап турган. Анын курулуусу жети жылга созулган. Бул мечит Ассирия бийлөөчүсү Экинчи Бахтуннасар (Навуходоносор) Кудусту басып алган кезде өртөлгөн. Тоораттын нускаларынын баары күйүп кеткен. Масжиди Аксаны Кейхусрав оңдотот. Бирок, кийин аны Римдиктер өрттөп салган. Кийин Константинополь Грек-Византия императорлору Масжиди Аксаны оңдоп, Кудусту "Илия" деп аташат. Пайгамбарыбыз Мухаммед алейхиссалам Масжиди Аксада намаз окуган. Кудус хижрий 16-жылы Омар радыйаллаху анхтын доорунда мусулмандардын колуна өтөт. Абдулмалик рахимахуллахтын доорунда азыркы мечит салынган. Жаңы курулуштун аймагына кирбей, сыртта калып кеткен мурдагы дубалдарды азыркы яхудилер "ыйлоо дубалы" деп атап, ушул жерде дуба окушат.

Сулайман алейхиссаламдын доорунда Кудус дүйнөнүн эң бай, эң кооз шаары болгон. Сулайман алейхиссалам салдырган керемет сарайлар, андагы баалуу заттар тууралуу көптөгөн аңгемелер бар. Дүйнөдө эч бир падыша Сулайман алейхиссалам сыяктуу жакшы өмүр сүргөн эмес десек жаңылыш болбойт. Сулайман алейхиссаламдын бир нече жубайы жана күңдөрү болгон. Сулайман алейхиссалам соодага көп көңүл бургандыктан байлыгы күн сайын артып барган. Ал сарайын жаңы жана баалуу нерселер менен кооздоткон. Бир нече кымбат баалуу жылкы, куштар жана башка жаныбарларды бакчу эле. Сарайда күнүнө 30 уй, 100 кой жана кийиктер союлчу эле. Сулайман алейхиссалам ар дайым тынчтыкты каалап, кошуна мамлекеттер менен достук мамилелерин бекемдеген. Кошуна мамлекет болгон Мысыр фараонунун кызына үйлөнгөн. Ошондой эле Саба ханышасы Билкисти да акыйкат динге чакырып, аны менен достук мамиледе болгон. Ислам тарыхчыларынын айтуулары боюнча ага да үйлөнгөн. Билкистин Сулайман алейхиссаламдан чакыруу алгандыгы Курани каримдин "Намл" сүрөсүнүн 29-39-аяттарында айтылат.

Сулайман алейхиссалам да бардык пайгамбарлар «алейхимуссалавату ваттаслимат» сыяктуу өтө адилеттүү башчы болгон. "Сулаймандын адилеттүүлүгү", Омардын «радыйаллаху анх» адилеттүүлүгү сыяктуу бүткүл ааламда адилеттүүлүктүн

үлгүсү деп кабыл кылынган. Ал атасы Давуд пайгамбардын динин уланткан.

Сулайман алейхиссаламдын жагдайы тууралуу Курани каримде “Саба” сүрөсүнүн 12-аятында: “**Сулайманга күндүз эскенде бир айлык жолду ала турган, кеч кайра эскенде бир айлык жол ала турган шамалды багындырдык. Ал үчүн ээриген жезден булак агыздык. Раббисинин буйругу менен ага кызмат кыла турган жиндерди да багындырдык. Алардан ким эмирибизден тайса ага жалындаган азаптан таттырдык”,** – делинген.

Курани каримдин “Сад” сүрөсү, 30-39-аяттарында: **“Давудга Сулайманды бердик, ал кандай гана жакшы кул эле. Анткени, ал (зикир жана тообо менен) Аллаху таалага багына турган, көп таспих айта турган. Ага бир кечте өтө баалуу күлүктөр алып келинди. Сулайман: “Мен бул жакшы аттар менен алектенип Раббимдин зикиринен куру калдым, кеч болду”, – деп катуу кайгырды. “Аны мага кайра бергиле!” – деп буттарын, моюндарын кести (этин кедейлерге таратты). Кийин мурунку абалына кайтты. “Раббим! Мени кечир! Мага менден кийин эч кимге насип болбой турган падышалык бер. Албетте, Сен өтө жоомартсың!” – деди. Ошол тилеги боюнча биз каалаган жерге жетүүгө анын буйругу менен оңой жүрө турган желди, ар түрдүү курулуш жасай турган жана деңизде чумкугуч шайтандар менен чынжырларга байланган макулуктарды ага багындырдык. Биздин ихсаныбыз (сыйлыгыбыз) мына ушу. Кааласаң аларды башкаларга да бер, же бербей кармап тур, эрк өзүңдө. Биздин сыйлыктарыбыз чексиз, эсепсиз”, – дедик. Чынында, дүнүйөдө берген ушул ниматтар сыяктуу акыретте да бийик мартабалары менен көркөм келечеги бар”**, – деп айтылган.

Яхуди жана христиан басылмалары азыр колдорундагы ыйык китептин, б.а., “Тоорат” жана “Инжил” деп аталган китептердин үч бөлүмүнүн Сулайман пайгамбардын китебинен алынгандыгын айтышат. Бул бөлүмдөр “Ахди атик”тин курамындагы “Сулаймандын макалдары”, “Үгүттөөчү” жана “Ырлардын ыры” аттуу китептери болуп эсептелет. Тооратта Сулайман алейхиссаламдын шамалга, куштарга жана башка айбанаттарга да буйрук бергендиги, алардын тилин билгендиги, куштар менен жапайы айбандардын анын буйругун дароо орундагандыгы, кол астындагы жиндердин көмөгү

менен салдырган бардык имараттарынын тез салынып бүткөндүгү тууралуу айтылат.

Сулайман алейхиссалам кайтыш болгондон кийин Исраил уулдары он эки коомго бөлүнүп кетет. Бул бөлүнүү иши Сулайман алейхиссалам тирүү кезде эле башталган болчу. Бирок, ал Аллаху тааланын жардамы менен, жакшылыгы менен аларды бириктирип кармап турган эле. Сулайман алейхиссаламдын ордуна уулу Рехобоам отурат. Ага он эки коомдун экөө гана баш ийет. Исраил мамлекети экиге бөлүнөт. Бул мамлекеттин бири **"Исраил"**, ага он коом кирген. Калган эки коом **"Яхуда"** мамлекети деп аталды. Алар Кудуста жашашкан. Алар жолдон тайышып Аллаху тааланын азабына учурашкан. Көп убакыт Ассирия мамлекетине көз каранды болгон. Ассирия бийлөөчүсү Бахтуннасар (Навухадоносор) б.з.ч. 587-жылы Кудус шаарын талкалаган. Исраил уулдарын Кудустан мажбурлап чыгарып, Вавилонго сүргүнгө айдаган. Бирок, Иран падышасы Кейхусрав (Кир) ассириялыктарды жеңгенден кийин яхудилердин кайрадан Кудуска кайтууларына уруксат берет. Яхудилер Кудуска жайгашып, өрттөнгөн шаарды бир аз жөнгө салышат. Алгач Ирандыктарга, кийин Македониялыктарга көз каранды болуп жашашкан. Б.з.ч. 64-жылы Римдиктер Кудуска кирет. Шаарды кайрадан талкалап салышат. Римдиктер экинчи жолу 70-жылы Кудусту талкалашат. Рим императору Титус Кудусту толугу менен жойгон.

Яхудилер Римдиктердин кол астыда болгон кезде Иса алейхиссалам туулган. Баягы апааттардын, согуштардын убагында чыныгы Таураттын нускалары жок кылынган. Кийин "Тоорат" деген ат менен ар түрдүү китептер жазылган. Аларга бөтөн нерселер аралашкан, жаңылыш ишенимдер киргизилген эле. Ошондуктан, Аллаху таала яхудилер менен башка коомдорго туура жолду көрсөтүү үчүн Исаны (алейхиссалам) пайгамбар кылып жиберген. Яхудилер Исаны (алейхиссалам) пайгамбар деп таанууну каалашпайт. Бирок, алар Тооратта жазылгандай бир пайгамбар келе тургандыгын билишчү эле жана аны күтүп жатышкан эле. Бирок, күтүп жаткан пайгамбардын күчтүү, баатыр, кармаганын талкалай турган алп жана аларды Римдиктердин зулумдугунан куткара турган адам болушу керек деп ойлошкон эле. Мүнөзү өтө жумшак болгон Иса

алейхиссаламды алар ошондуктан жактырышкан эмес. Аны “жалган пайгамбар” деп, энеси Хазрети Мариямга жалаа жабышты. Азыркы кезде дүйнөдө 15 миллионго жакын яхуди бар. Алардын эч бирөөсү чыныгы Тооратка баш ийишпейт. Ансыз деле Таураттын түп нускасы (оригиналы) жок. Эл аралык статистика болгон **“Britanica of the year”** альманахында айтылышы боюнча: “Алардын карманган диндеринин жалпы бир дин экени да күмөндүү”, - деп билдирилген. Анткени, яхудилердин ичинде ар түрдүү топтор (секталар) бар.

АКШнын Калифорния университетинин профессору Еллиот Фредмандын авторлугунда 1987-жылы жарыяланган **“Тооратты ким жазган?”** деп аталган китеп яхуди жана христиан дүйнөсүн дүрбөлөңгө түшүрдү. Ал Тоорат деп эсептелген беш китептин бөлөк-бөлөк адамдар тарабынан жазылгандыгын, Муса алейхиссаламга түшүрүлгөн Тоорат китебинин түп нускасы менен эч салыштырууга болбой тургандыгын айткан. Христиандар ишенген **“Китаби Мукаддастын”** (касиеттүү китептин) **“Жаңы осуят”** жана **“Эски осуят”** бөлүмдөрүнүн бири-бирине каршы экенин билдирген профессор Фредман китебинде ушуга байланыштуу мисалдарды келтирген. Ошондой эле Тоораттын ичиндеги китептердин да бири-биринин арасында, жада калса, ичиндеги бабдарынын арасында да карама-каршылыктар толуп жатканына көңүл бурган профессор Фредман мындай чыгармаларды “Аллахтын китеби” деп сыпаттоого болбой тургандыгын айткан. Тооратты курай турган беш китептин түшүндүрүү стили да бири-бирине окшобойт.

Профессор Еллиот Фредмандын пикири боюнча азыркы Тоорат Муса алейхиссаламдан бир нече кылым кийин жашаган беш хахам (раввин) тарабынан жазылган, кийин аларды Азра деген хахам бирден жыйнап, “Эски осуяттын” түп нускасы деп көбөйткөн. Профессор Фредман өзүнүн эмгегинде мындай дейт:

“Азыркы кезде Тоораттын үч нускасы бар.

Яхудилер менен протестанттар кабыл кылган ибраний тилиндеги нуска.

Католиктер менен православдар кабылдаган грек тилиндеги нуска.

Самирийлер кабылдаган самирий тилиндеги нуска.

Булар Тооратттын эң көөнө жана ишенимдүү нускалары деп кабыл кылынганы менен бир нусканын ичинде жана нускалардын арасында бир катар карама-каршылыктар бар. Эч бири илахий (Аллахтан келген) динде жок болгон, адамдарга зулумдук кылууга үгүттөөчү тексттер, пайгамбарлардын кээ бирөөлөрүнө каршы өтө жаман жана аттарына жарашпай турган сүрөттөмөлөр бар. Ал эми чыныгы Тооратта карама-каршылыктардын, төмөн сүрөттөмөлөрдүн болушу мүмкүн эмес. Чыныгы Тооратта карама-каршылыктар болбойт".

Француз попторунун бири болгон Ричард Симон **"Historia Critique du Vieux Testament"** китебинде Тооратттын Муса алейхиссаламга вахий кылынган Тоорат эмес экендигин, кийин ар түрдүү мезгилдерде жазылып, бир китеп катары жыйналгандыгын айтат. Аталган поптун бул китеби жыйнап алынып, өзү чиркөөдөн айдалган.

Илимдин доктору Джеан Аструк **"Conjectures il parait que Mouse sest Servi pour composer le livre dela Genese"** деп аталган эмгегинде Тооратттын беш бөлүмүнүн ар түрдүү жерлерден жыйналган китептер экенин жазат. Джеан бир бөлүмүндөгү аттардын эки-үч жерде өзгөртүрүлүп, кайталана тургандыгына айрыкча назар салган.

**"Таквиндин"** биринчи бабынын 11-аятында жана уландысында өсүмдүктөрдүн адамдан мурдар жаратылгандыгы жазылган. Экинчи бабынын 5,6,7,8 жана 9-аяттарында адамдын жаратылгандыгы жана ал кезде жер бетинде эч кандай өсүмдүктүн болбогондугу тууралуу жазылган. Ушул сыяктуу көптөгөн карама-каршылыктар, чоң жаңылыштыктарды ашкерелеген Джеан Аструк чиркөө тарабынан динсиз деп жарыяланган.

Готфред Эйчхорн "Таквинден" башка кийин келген беш китептин да тарыхы жана тили бири-биринен өзгөчөлөнгөндүгүн 1775-жылы жарыяланган китебинде жазган. Бирок, анын өзү да, китептери да "динсиздик" деп каралаанган.

Немис акыны жана философу Херден (1744-1803) **"Von Geiste den hebraischen Poesie"** аттуу эмгегинде "Эски Осуяттын" "Мазмурлар" китебинин ичиндеги ырлардын бир канчасы ибраний акындарына таандык экенин, түрдүү убакыттарда жазылгандыгын жана кийин бир китепке жыйналгандыгын жазат. Ошондой эле **"Ырлардын ыры"** китебинин да дүйнөлүк жана адептүүлүккө каршы махабат

тууралуу ыр экенин, бул ырлардын Сулайман алейхиссалам сыяктуу бир пайгамбарды мактоо үчүн окуунун туура эмес экендигин айтат. Буга бул китепти окуган кез келген адам анык көз жеткизе алат.

XIX-кылымда ибраний тилинде кылынган изилдөөлөрдүн саны арткандан кийин Таураттагы беш китептин Муса алейхиссаламга таандык эмес экендиги жана "Эски осуяттагы" китептердин ар кандай убакыттарда жыйналгандыгы далилденген. Ошол тема боюнча Европалык көптөгөн тарыхчылар, поптор жана епископтор өздөрүнүн чыгармаларын жарыялашкан.

Муд Инжил Институтунан доктор Грахам Скродж **"Инжил Кудайдын сөзүбү?"** деп аталган китепте "Эски осуят" жана "Жаңы осуяттын" Кудайдын сөзү эмес экендигин моюнга алган.

Ал "Таквин" китеби санжырага толгон. Ким кимден туулган? Кандай туулган? Ушулар тууралуу айтылат. Булардын мага эмне кереги бар. Булардын ибадат жана Аллаху тааланы сүйүү менен кандай байланышы бар? Кандай кылып жакшы адам болуу мүмкүн? Кыямат күнү деген эмне? Кимге кандайча эсеп беребиз? Бул маселелер тууралуу өтө аз жазылган. Көбүнчө ар түрдүү легендалар берилген", - дейт. Мындай китеп кантип Аллахтын сөзү болсун?

Азыркы мезгилде яхудилердин **"Тора"**, христиандардын **"Эски осуят"** деп атаган китептерин окуган адам жогорудагы аты аталган поптордун айткан сын пикирлерине толугу менен кошула алат жана бул китептердин Аллахтын сөзү эмес экендигине чындап көздөрү жетет. Муну түшүнгөн бир нече батыштык поптор жана аалымдар көптөгөн китептерди жазып, акыйкатты адамдарга билдирүүгө аракет кылышууда.

Яхудилердин Таураттан кийинки ыйык китептери – "Оозеки буйруктар" деп аталган китеп. Талмуд эки бөлүмдөн турат. Алар – Мишна жана Гамара. Яхудилердин колунда чыныгы Таурат жок. Тауратын нускалары толугу менен өзгөртүлгөн. Курани карим бардык китептердин өкүмдөрүн жойгон. Азыр бүткүл адамзат моюн суна турган китеп – эч өзгөртүлбөгөн **Курани карим.**

## Христиандык

Иса алейхиссалам – Хазрети Мариям деген кыздан туулган биз сыяктуу эле адам. Курани каримде бул маселе ачык көрсөтүлгөн жана ыйык рух тууралуу айтылган. Бирок, бул христиандар ойлогондой "Иса Аллахтын уулу" дегенди билдирбейт. "Ыйык рух" (рух-ул-кудс) түшүнүгү – Аллаху тааланын Иса алейхиссаламга жогорку куткаруучу кудуретинен бергендигинин белгиси. Иса алейхиссалам яхудилерге жаңылыш жолдо экендиктерин, туура жолдун өзү билдирген жол экендигин билдирген. Бирок, яхудилер күткөн куткаруучунун өтө катуу, айбаттуу, кармаганын талкалай турган алп жана яхудилерди башка улуттардын кулдугунан куткара турган адам болуусун күтүшкөн эле. Иса алейхиссаламга ишенишпеди. Аны жалган пайгамбар деп эсептеп, Римдиктерге кабар берип, ага каршы чыгышкан. Өздөрүнүн ишенимдери боюнча аны крестке асышты. Ислам дини крестке асылган адамдын Иса алейхиссалам эмес жана аны аз акчага Римдиктерге саткан Асхарют Яхуда (Judas) экендигин билдирет. Азыркы кездеги христиан тарыхчылары тарабынан кылынган изилдөөлөр Иса алейхиссаламдын крестте өлбөгөнүн далилдөөдө. Джон Ребан деген адам ушул маселе тууралуу 1978-жылы өтө көп сатылган бир китеп жарыялаган эле. Бул изилдөөлөр христиандардын "Иса крестте жан берди. Ата Теңир жалгыз уулун күнөөкөрлөр үчүн фида (курман) кылды" деген легендасына балта чабууда. Ошентип христиан тарыхчылары чиркөөлөргө чоң сокку берүүдө.

Иса алейхиссаламга **Инжил** китеби түшүрүлгөн. Бирок, яхудилер бул китепти сексен жылда жок кылышкан. Кийин жазылган христиандардын Аллаху таала тарабынан жиберилгенине ишенген **"Китаби мукаддас"** (Ыйык китеп) эки бөлүмдөн турат. Биринчиси **"Эски осуят" (Old Testament)** китеби ошол доорго чейин келген пайгамбарлардын, айрыкча, Муса пайгамбардын насыяттарын камтый тургандыгына ишенилет. Экинчиси **"Жаңы осуят" (New Testament)** Иса алейхиссаламга ишенгендердин ичинде Мартта **(Matthew),** Марк **(Mark),** Лука **(Luke)** жана Иоанн **(Jahn)** тарабынан жазылган китептер болуп, Иса алейхиссаламдын өмүр баянын, кылган иштерин жана айткан насыяттарын камтыйт.

Инжилди даярдоодо Курани каримдин жазылуусунда сакталган кылдаттык сакталган эмес. Чыныгы маалыматтарга бир канча жаңылыш түшүнүктөр, ырымдар, легендалар киргизилген. Х.1303, м.1885-жылы кайтыш болгон монастырдык мугалим ажы Абдуллах Абдибектин араб тилинде жазылган **“Рисала-и самсамийа”** жана түрк тилинде жазылган **“Изах-ул-марам”** китептеринде Инжилдер тууралуу кеңири маалымат берилген. Чыныгы Инжилге өтө жакын Инжил нускаларынын да бар экендиги азыркы кезде байкалууда.

Алардын эң маанилүүсү **Барнабас** Инжили. Барнабас Кипрдик яхуди болчу. Чыныгы аты Жозеф эле. Ал Иса алейхиссаламга ишенгендердин алгачкыларынын бири жана хаварийлердин (апостол) арасында маанилүү орунга ээ. Ага карата айтылган “Барнабас” аты “насыятчы”, “жакшылыкка чакыруучу” деген маанини билдирет. Христиан ааламы Барнабасты Павлос менен (Saint Paul) бирге христиан динин жайган кадырлуу адам деп тааныйт жана ар жылы мезгилдин он биринчи Июнунда пасхасын майрамдашат. Барнабас Иса алейхиссаламдан уккандарын, үйрөнгөндөрүн өзгөртпөй ошол бойдон жазып жүргөн. Бул Инжил христиандыктын алгачкы үч жүз жылында калган Инжилдер менен бирге колдон-колго өтүп окулган. 325-жылы Изникте **(Nicene-Никея)** поптордун руханий жыйыны ибраний тилиндеги бардык Инжилдерди жоюуга чечим кабыл кылган кезде Барнабас Инжили да жок кылынган. Анткени, төрт Инжилден башка Инжилди окуган жана сактаган адамдарды өлтүрүү тууралуу буйрук чыгарылган эле. Калган Инжилдер латын тилине которулган жана бир гана Барнабас Инжили өтө купуя түрдө жок болгон. 383-жылы папа Дамасус кокусунан колуна түшүп калган Барнабас Инжилинин нускасын папалыктын китепканасында сактаган. Х.993, м.1585-жылга чейин ошол жерде турган Барнабас Инжилин папа Сикстанын (Sextus) досу Фра Марино (Fra Marino.) “Fra” итальян тилинде “эркек тууган” жана “поп” дегенди билдирет) китепканадан таап алып, аны өтө кылдаттык менен изилдеп чыккан. Себеби, атактуу христиан дин жетекчиси Иранеус (130-200) болжол менен 160-жылы Аллахтын бир экенин, Исанын Аллахтын уулу эместигин айтып: “Павлос Римдиктердин бир нече теңирлерге сыйынуу адатын алып, үч Кудайга сыйынуу ишенимин христиан ишенимине киргизүүнү каалаган”, - деп, Павлосту сынга алганда буга далил

катары бир кудай ишенимин үгүттөгөн Барнабас Инжилин көрсөткөн эле. Аны билген Фра Марино Барнабас Инжилин кылдаттык менен окуп, болжол менен 1585-1590 жылдардын арасында аны итальян тилине которгон. Ошол итальянча кол жазма ар кимдин колуна өтүп, акыры Пруссия королунун кеңешчиси Кремердин колуна тийген. Кремер аны х.1120, м.1713-жылы түрктөрдү Зентада жеңгендиги жана алардан Мажаристан (Венгрия) менен Белградды алгандыгы үчүн Европада атагы чыккан принц Юган де Савойга (1663-1736) белек кылган. Ал кайтыш болгондон кийин Барнабас Инжили анын жеке китептери менен бирге 1738-жылы Венадагы королдук китепканасына (Hofbibliothek) өткөрүлгөн.

Алгачкы жолу бул китепканадан Барнабас Инжилин итальянча котормосун таап алган Роггар (Ragg) жубайлары аны англис тилине которгон. Ошол англисче котормосу х.1325, м.1907-жылы Оксфорддо басылып чыгарылган. Бирок, бул котормо да таң калыштуу болуп жок болгон. Анын бир нускасы "Британ музейинде", бир нускасы да Вашингтондо Америка конгрессинин китепканасында бар. Пакистандын Курани карим коому "Qoran Council" англисче нускасын 1973-жылы кайрадан басып чыгарган.

**Барнабас Инжилинин 70-бабында:** "Иса өзүнө: "Сен Аллахтын уулусуң", - деген Петруска ачууланды. Аны урушуп: "Кет, жогол! Сен шайтансың, мага жамандык кылайын деп турасың", - деди. Андан кийин хаварийлерине карап: "Мага минтип айткандарды каргыш урсун. Анткени, Аллах мага аларга каргыш айтууга буйрук берди", - деди", - деп айтылган.

**71-бабында:** "Мен эч кимдин күнөөсүн кечире албаймын. Жалгыз Аллах гана күнөөлөрдү кечирет", - дейт.

**72-бабында:** "Иса: "Мен бул дүйнөгө Хак тааланын дүйнөгө саламат алып келүүчү расулунун жолун даярдоо үчүн келдим. Бирок, силер абайлагыла, ал келгенге чейин алданып калбагыла. Анткени, менин сөздөрүмдү алып таштап, Инжилимди буза турган жалган пайгамбарлар чыгат", - деди. Ошол кезде Андреастын: "Ошол расул тууралуу бизге айтып бересиңби?" - деген суроосуна: "Бул расул силердин доорунарда келбейт. Силерден бир нече жылдан кийин менин Инжилим өзгөртүлүп жана чындыкка ишенген болжол менен 30 чактуу адам калган убакытта келет. Мына, ошол кезде

Хак таала адамдарга ырайымдуулук кылып, элчисин жиберет. Анын үстүндө ар дайым ак булут болот. Ал өтө кудуреттүү болот, буттарды талкалайт, бутпарасттарды жазалайт. Анын аркасынан адамдар Аллахты таанышат. Аны өтө урматташат жана мен дагы чыныгы адамдык абалым менен тааныламын. Менин адамдан башка нерсе экендигимди айткандардан өч алат", - деп жооп берет", - делген.

**96-бабында:** "Аллах тирүү. Аллаху таала биздин атабыз Ибрахимге: "Сенин тегиңен чыккан бардык адамдарды ниматтарыма бөлөймүн", - деп убада кылган. Бирок, ал Месих (Расул) мен эмесмин. Аллаху таала мени дүйнөдөн алып кеткен кезде шайтан бүт адамдарды мени Аллахтын өзү же болбосо Аллахтын уулу экендигиме ишендирет. Ошол каргышка дуушар болгур фитнаны кайра чыгарат. Сөздөрүм менен ишенимим бузулуп, ушунчалык өзгөрөт, отуз чактуу гана чыныгы ыймандуу адам калат. Ушундай заманда Аллаху таала адамдарга ырайым кылып, бардык нерсени ошол үчүн жараткан расулун жиберет. Бул расул түштүктөн чыгат. Өтө чоң кудуретке ээ болот. Ал буттарды талкалайт, бутпарасттарды жана шайтандын адамдарга болгон бийлигин жыгат. Анын сөзүнө ишенгендер Аллаху тааланын түрдүү ниматтарына ээ болот", - дейт.

**97-бабында:** "Айткан Месихиңдин аты ким жана анын келе тургандыгынын белгилери кандай?" - деп сураган көрөгөч бакчыга Иса мындай деди: "Месихтин аты таң калууга татыктуу. Аллаху таала анын рухун жараткан кезде ага ушул ысымды берди жана аны өзүнүн асмандагы өтө сонун жерине койду. "Күт, эй, Ахмед, сен үчүн мен Бейишти, ааламды жана көптөгөн нерселерди жаратамын. Аларды сага белек кыламын. Сени баркатаган адамды мен да барктаймын. Сага ишенбей куфурда болгон адамдар менин каргышыма дуушар болушат. Мен сени ааламга менин куткаруучу расулум катары жиберемин, сенин сөзүң акыйкаттан турат. Жер менен асман жок болсо да сенин ыйманың түбөлүккө калат", - дейт. Анын аты Ахмед болот. Ошондуктан, Исанын тегерегинде жыйналган эл: "Эй, Ахмед! Ааламды куткаруу үчүн тезирээк кел!" - деп кыйкыра баштаашты", - деп жазылган.

**128-бабында:** "Досторум! Мен топурактан жаратылган адаммын. Силер сыяктуу жерде басып жүрөм. Күнөөңөрдү билип, тообо

кылгыла. Шайтан Римдик аскерлердин жардамы менен силерге менин Кудай экенимди айтып, силерди алдайт. Алардын жасалма жана жалган теңирлерине сыйынуу аркылуу Аллахтын каргышына учурай тургандыгын көрүп, аларга ишенбегиле", - деп айтылган.

**136-бабында:** "Тозок тууралуу түшүндүрмө берилип, Мухаммед алейхиссаламдын өзүнүн үммөтүнүн Тозоктон кандайча куткара тургандыгы жөнүндө айтылган.

**163-бабында:** "Хаварийлердин: "Келе тургандыгы тууралуу айткан адамың ким?" деген суоросуна Иса жүрөгү титиреп туруп: "Анын аты Ахмед. Ал келгенде көп убакыт жаан жаабаса да жерлерде мөмө жемиштүү бактар өсөт. Ал алып келген Аллахтын рахматынын аркасында адамдарда жакшы, кайрымдуу амалдарды кылууга мүмкүнчүлүк пайда болот. Аллахтын мээримдүүлүгү адамдарга жаайт", – дегени билдирилген.

Иса алейхиссаламдын соңку күндөрү тууралуу Барнабас Инжили мындай маалымат берет **(215-222-бабдар):** "Рим жоокерлери Исаны туткундоо үчүн ишке киришкен маалда төрт улуу периште Жабраил, Исрафил, Микаил жана Азрайил Аллаху тааланын буйругу менен аны кучактап алып, терезеден чыгарып асманга алып чыгып кетишет. Рим жоокерлери өздөрүнө жол көрсөтүп жүргөн Яхуданы (Иуда, Judas) "Сен Исасың!" - деп кармашат. Анын каршылыгына, кыйкырып жалбарганына карабай сүйрөп алып барып крестке асышат. Кийин Иса алейхиссалам энеси менен хаварийлерге көрүнөт. Мариямга: "Апа, көрүп турасың го. Алар мени эмес, саткын Яхуданы асып өлтүрүштү. Шайтандан коргонгула! Анткени, ал дүйнөнү туура эмес ишеним менен алдап, жаңылыш жолго түшүрүү үчүн бардык нерсени жасайт. Көргөн, уккан нерселериңер үчүн силерди күбө катары көрсөтөм", - деди. Андан кийин ишенгендердин коргонуулары жана күнөөкөрлөрдүн өкүнүп тообо кылуулары үчүн Аллаху таалага дуба кылды. Шакирттерине карап: "Силерге Аллаху тааланын ниматы жана мээрими болсун", - деди. Анан төрт периште аны шакирттери менен апасынын көз алдында кайрадан асманга алып кетишти".

Барнабас Инжили акыркы пайгамбар Мухаммед алейхиссаламдын келе тургандыгын андан 1000 жыл мурда айтып турат. Аллаху

тааланын жалгыз экендигин айтып, үч кудай ишенимин жокко чыгарууда.

Барнабас Инжили Мухаммед алейхиссаламдын келүүсүнөн 700 жыл мурда “куфур (капырчылык)” деп караланып, жыйналып жок кылынган. Демек, ошол кездин өзүндө эле анын ичинде фанатик христиандарга жакпай турган, б.а., Аллаху тааланын жалгыз экендиги, Иса алейхиссаламдан кийин башка Пайгамбардын келе тургандыгын билдирген сөздөр болгон. Аны итальян тилине которгон Фра Марио католик поп эле. Мына бул нерсени унутпоо керек, көп убакыт мурда, б.а., б.з.ч. 300-325-жылдардын арасында бир топ христиан дин адамдары Иса алейхиссаламдын Аллахтын уулу экендигин кабыл кылбай, анын да биз сыяктуу эле адам экенин далилдөө үчүн Барнабас Инжилин алдыга тартышат. Алардын эң таанымалы – Антиохия епископу Лучиан эле. Анын шакирти Ариус (270-336) андан да атактуу болгон. Ариус Александрия епископу, кийин Стамбул патриархы болгон Александр тарабынан “капыр” деп жарыяланып, куугунтукталган. Ушундан улам, Ариус досу Измит епископу Еусбюстун жанына барат. Ариустун ишениминин тегерегине көптөгөн жактоочулар жыйналышат. Жада калса, Византиянын императору Константин менен анын карындашы да ал негиздеген ариандар мазхабына кирет. Ариустан кийин жалгыз Мухаммед алейхиссаламдын заманында папа болгон Гонорий гана (Gonorius) Иса алейхиссаламдын адам баласы экенин жана үч теңир ишениминин туура эмес экенин айткан. 630-жылы кайтыш болгон папа Хонориус 48 жылдан кийин 678-жылы Константинополдо жыйналган Руханий жыйын тарабынан официалдуу түрдө “капыр” деп жарыяланган. (Anathematised) 1547-жылы Сицилиялык поп Камиллонун таасири астында болгон Л.Ф.М. Соззини христиандардын эң чоң дин аалымы жана Келвинизмдин куруучусу француз Джан Келвинге (1509-1564): “Мен үч теңирге ишенбейм”, - деп, Ариустун мазхабын тандай тургандыгын билдирип, маанилүү христиан ишеними болгон Адам алейхиссаламдын чоң күнөөсү жана Исанын ошол күнөөнү кечиртүү үчүн дүйнөгө келгендиги тууралуу ишенимди кабыл кылган эмес. Ошол адамдын жээни болгон Ф.П. Соззини 1562-жылы бир китеп жарыялап, Иса алейхиссаламдын кудай эмес экендигин анык көрсөткөн. 1577-жылы Соззини

Трансилванияда Клаусенбург шаарына барган эле. Анткени, ошол мамлекетти башкарып турган Сигисмунд үч кудай ишенимин кабылдачу эмес. Ошол жерде епископ Францис Давид (1510-1579) үчтүк ишенимге толугу менен каршы чыгып, бир мазхаб курган эле. Бул мазхаб Польшадагы Раков шаарында негизделгендиктен алар **"раковиандар"** деп аталган. Алардын бардыгы Ариустун мазхабын карманышчу эле. Көптөгөн ынсаптуу, акылдуу христиан дин жетекчилер колдорундагы Инжилдерге ишенишпей, туура Инжилдин Барнабас Инжили экендигин моюнга алышууда. Аны көргөн папалар жана алардын тегерегиндеги топтор Барнабас Инжилин жок кылууга болгон күчтөрүн жумшоодо.

Азыр христиандардын колундагы Инжилдерде (Библия) жана "Эски осуятта" ушунчалык өзгөртүүлөр киргизилгенине карабастан, Иса алейхиссаламдан кийин бир Пайгамбар келе тургандыгы тууралуу жазуу сакталып калган. Иоанн (Jahn) Инжилинин 16-бабынын 12-13-аяттарында мындай жазылган: "Менин дагы айта турган бир топ нерселерим бар. Бирок, силер буларга чыдай албайсыңар. Бирок, ал келген кезде акыйкатты жеткирет". Иоанн Инжилинин бул жазмасы Британдык жана Америкалык Инжил фирмалары тарабынан 1886-жылы Стамбулда Бояжиян Агоб басмаканасында басылган. Ыйык китептин ибраний тилинен түрк тилине жасалган котормосунун 885-бетинде мындай жазылган: "Менин кеткеним силерге жакшы. Анкени, мен кетмейинче силерге камкор келбейт. Ал келгенден кийин дүйнөнү күнөө, жакшыруу жана өкүм маселелерине ишендирет. Силерге айта турган бир канча нерселерим бар. Бирок, азыр ага чыдай албайсыңар. Бирок, ошол акыйкаттын руху келген кезде силерди акыйкатка жеткирет. Анткени, ал өзүнүн сөзүн эмес, уккан сөздөрүн айтат жана боло турган нерселер тууралуу кабар берет. Ал мени кадырлайт, себеби, менден алганын силерге билдирет". Бул жердеги "Ал" сөзү Инжилдин котормосу жана тафсирлеринде "рух" же "ыйык рух" деп көрсөтүлөт. Бирок, латынча асыл нускасында **"Paraclet"** деп жазылган. Бул сөз "сооротуучу" деген маанини билдирет. Демек, поптор, папалар бардык аракеттерине карабастан Инжилден "Менден кийин бир сооротуучу келет" деген сөздү чыгарып таштай алган эмес. Андан башка **Павло**стун жазган каттарынан (христиандар аны ыйык

китептин бир бөлүгү деп эсептешет) "Коринтостуктарга биринчи каттын он үчүнчү бабынын 8-аяты жана уландысында: "Махабат жок болбойт, бирок, пайгамбарлардын келүүсү токтойт. Тилдер да жоголот (мисалы, латын жана байыркы грек тилдери), илим да өчөт (орто кылымдын илимдери сыяктуу). Биз да алардын өтө аз бөлүгүн гана билебиз. Бирок, ал кемел жан келгенде кемчиликтер, ката жана аягына чыкпаган илимдер жоюлат", - деп жазылган. Бул сөз түркчө **"Ыйык китеп"**тин 944-бетинде да жазылган. Демек, христиандар азыр колдорундагы өздөрү туура деп эсептешкен Инжилдерде (Библия) акыркы Пайгамбардын келе тургандыгын билдирүүчү бөлүмдөргө ишенүүгө мажбур.

Инжил ибраний тилинде жазылган эле. Орто кылымдарда **"Итала"** деген наам менен латын тилине которулган. Насрани[19] дини тарала баштаган учурларда бутпарастар менен яхудилер ага каршы болушкан. Насранилер диндерин жашыруун түрдө улантууга аргасыз болушкан. Жер астында, үңкүрлөрдө, жашыруун жерлерде ибадат кылышкан. Яхудилер канчалык азап беришсе да Насрани дининин жайылуусуна тоскоол боло алышкан эмес.

Атагы чыккан яхудилердин бири жана христиан дининин эң чоң душмандарынан бири болгон Сауль насрани динин кабылдаганын айтат жана "өзүн Иса пайгамбардын яхуди эмес элдерди насранилик динине чакыруу үчүн шакирт кылып шайлаганы" тууралуу жалган сөздөрдү таратат. (Ыйык китеп, "Расулдардын иштери", 9-баб). Атын "Павлос" деп өзгөртөт. Мыкты насрани болуп көрүнүп жүрүп, Иса алейхиссаламдын динин бузат. Таухидди үчтүк ишенимге айлантат. Насранилик жана Исавийликти христиандыкка айлантат. Инжилди өзгөртөт. "Иса –Кудайдын уулу", - деп айтат. Шарап жана чочко этин христиандарга адал кылган. Кыбыла багытын чыгышка алмаштырган. Иса алейхиссалам үгүттөгөн динде жок болгон көптөгөн жаңылыш нерселерди насрани динине киргизген. Анын ката жана бузук пикирлери исавийлердин[20] арасында тез жайыла баштаган. Исавийлер ар түрдүү топторго бөлүнүп, Иса алейхиссаламдын туура жолунан тайышкан. Ар түрдүү легендаларды

19 Насранилик – Христиандыктын негизи бузулбаган замандагы аты. Бузулгандан кийин "христиандык" деп атала баштаган.

20 Исавилер – Исачылдык. Насрани динин карманган ыймандуулар. "Исанын (алейхиссалам) жактоочулары, жолундагылар" деген маанини билдирет. "Насранилер" же "Месихчилер" деп да аталат.

ойлоп чыгарышып, Иса пайгамбардын жалган сүрөттөрү менен айкелдерин жасап алышты. Крестти символ кылып алышты. Айкелдер менен кресттерге сыйына башташты. Б.а., кайрадан бутпарасттыкка өтүштү. Иса алейхиссаламды Аллахтын уулу деп кабылдашты. Бирок, Иса алейхиссалам аларга бул нерсе тууралуу эч нерсе айткан эмес болчу. Аларга бир гана ыйык рух, б.а., Аллаху тааланын өзүнө берген кудурети тууралуу айткан эле. Христиандар Кудайга, Анын уулу деп кабылдашкан Исага жана ыйык рухка ишенүүгө аргасыз болушкандан кийин бүткүл чыныгы диндердин негизи болуп эсептелген “Аллаху таала бир жана Ал өзгөрбөй турган Жаратуучу” деген ишенимден алыстап, үч теңирге бирдей сыйына турган күлкүлүү абалга түшүп калышты. Бул **“таслис – троица - trinite”** деп аталат.

Убакыт өтүп христиан дини чоң мамлекеттердин расмий дини болуп жарыялана башталгандан кийин орто кылымдарда караңгы жана коркунучтуу доор башталды. Иса пайгамбар үгүттөгөн адамгерчилик, мээримдүүлүк, кайрымдуулуктун негиздери толугу менен унутулду. Чыныгы христиандыктын ордуна Европада католик жана протестант чиркөөлөрүнүн ортосунда согуштар орун алды. Тарыхта белгилүү болгон инквизиция зулумдуктары болуп өттү. Байыркы грек жана Рим маданиятына таандык бардык чыгармаларды жоюуну каалашкан. Илим жана техникага каршы болушкан. Ислам аалымдарынын китептеринен окуп, жердин тоголок жана айлана турандыгын айткан **Галилей**ди динсиз (еретик) деп эсептешип: “Сөзүңөн кайтпай турган болсоң өлтүрөбүз”, - деп коркутушкан. Мекени үчүн күрөшкөн **Жанна д-Аркты** “сыйкырчы” деп тирүүлөй өрттөшчү.

Испаниялык доктор жана теолог Мишель Сервинин үч кудайлык менен Исанын теңир экендигин кабыл кылбай, анын жалгыз гана пайгамбар жана пенде экендигин көрсөтүүчү китеп жазгандыгы, анын протестанттардын жол башчысы Келвиндин сунушу менен 1553-жылы Женевада тирүүлөй өрттөлгөндүгү **“Камус-ул-алам”** китебинде жана **“Larousse”**де жазылган. Инквизициялык (Inquisition) соттор курулуп, жүз миңдеген адамды мал-мүлкүн тартып алуу үчүн жөн жерден эч кандай себепсиз динсиз (еретик, ведьма) деп жарыялап, ар түрдүү кыйноо жана кордуктар менен өлтүрүлгөн.

Жалгыз Аллаху таалага гана таандык болгон **“күнөөнү кечирүү”** сыпаты папалар менен попторго берилген. Алар сыйлыктар жана акча үчүн күнөөлөрдү “кечиришчү эле. Жада калса, Бейиштен жер сатышчу эле. Диний жол башчылары болгон папалар болсо королдуктардын үстүнөн бийлик курушкан. Ар түрдүү шылтоолор менен корольдорду “динден чыкты” деп жарыялап, кечирим суроо үчүн чиркөөгө кечирим сурап келүүгө мажбур кылышчу эле. 1077-жылы Папа Григорийге “динсиздик” күнөөсүн кечиртүү үчүн Каноссага келген немис королу **IV Генрий** кыштын күнү жыңайлак бойдон папанын сарайынын алдында бир нече күн күтүп турган. Папалардын ичинен көптөгөн өтө зыяндуу жан алгычтар чыккан. Алардын бири **Боргио** душмандарын жана алардын арасындагы попторду уулап өлтүртүп, байлыктарын ээлеп алган. Өзүнүн карындашы менен аял-күйөө катары жашаган, бирок, баары бир ыйык жана күнөөсүз папа деп саналган. Христиан динине **поптордун үйлөнбөөсү, үйлөнгөндөрдүн да эч качан ажырашпоосу, күнөө чыгаруу мажбурияты** сыяктуу негизсиз эрежелер киргизилген. Дүйнөдө жашоо күнөө сыяктуу болуп калган.

Жетинчи кылымда чыккан Ислам дини ошол караңгылыкка тараган жарык нур сыяктуу болду. Эң кемел жана логикага ылайыктуу, адамгерчилик негиздерине жараша курулган Ислам дини бутпарасттык жана негизи бузулган христиан динине каршы кыска убакыттын ичинде жайылган. Акылдуу ар бир адам ушул жаңы динди карманды. Илим менен билимге урмат менен кучагын жайган мусулмандар Аллаху таала жана анын Расулунун буйруктарына моюн сунуп, көптөгөн иштерди жасашты. Илимде көптөгөн жаңылыктар ачылган. Көп сандаган гений адамдар өсүп чыккан. Азыркы химия жана алгебра сөздөрү араб тилинен алынган. Ушул сыяктуу көптөгөн мисалдар мусулмандардын илимге кылган кызматтарын жана кошкон салымын ачык айкын көрсөтүп турат. Мусулмандар кыска убакыттын ичинде чоң илимий болборлорду – медреселерди ачышкан. Бүткүл ааламга илим, билим, тазалык, ынсап, маданият таратышкан. Грек философторунун чыгармаларын араб тилине которушкан. Алардын жаңылыш экенин далилдешкен. Дүйнөгө белгилүү философ Хришфельд (Hrischfeld): “Эч бир улут арабдардын Исламды кабылдагандыктан маданияттуулукка ээ

болгондой кыска убакытта маданиятка ээ боло алган эмес", - деген. Орто кылымдарда христиан ааламы караңгы өмүрдү башынан өткөрүп, поптор адамзаттын өмүрүн зынданга айлантып жатканда, мусулмандар жана мусулмандардын бийлиги астындагы элдер тынчтыкта жашашкан. Мусулмандардын колундагы өздөрү да ыйык деп эсептешкен Кудусту (Иерусалимди) алуу шылтоосу менен кресттүү жортуулдарды уюштурушту. (1096-1270).

Кресттүү жортуулдарда жөн жерге канча деген мусулмандардын каны төгүлгөн. Кудуска киришкен учурда христиан тарыхчылары айткандай мечиттерде өлтүрүлгөн мусулмандардын каны аттын соорусуна чейин жеткенин христиан тарыхчылары тарых китептеринде жазып калтырышты. Мисалы, булар тууралуу төмөндөгү булактарда кеңири тарыхый маалыматтар берилген:

«Кресттүүлөр шаарга кирип келишкенде кыргын башталды. Чабуулчулар мусулман, яхуди жана шаарда калган анча-мынча христиандарды өлтүрүп, Иерусалимди (Кудусту) анык кыргынга айлантышты".[21]

"Төмөндөгү үзүндү Мичауддун беш томдук кресттүү жортуулдары тууралуу китебинен алынган: "Х.492 [М.1099] кресттүү жортуулчулар Иерусалимди алышты. Качан алар шаарга киргенде жетимиш миң мусулман жана яхуди жашоочуларды өлтүрүштү. Көчөлөр канга толгон эле. Өлүктөрдүн көптүгүнөн көчөлөр торолгон. Кресттүүлөр ушунчалык варвар болгондуктан Германияга келгенде эле Рейн дарыясынын жээгиндеги он миң яхудини өлтүрүшкөн".[22]

"Шаардын кээ бир тургундары Сулаймандын ибадатканасынын[23] чатырында жашынууга аракет кылышкан. (Жылнаамалар тастыктагандай бул окуя Аль-Акса мечитинде болуусу мүмкүн жана автор ошону айткысы келип жаткандыр, себеби, Сулаймандын ибадатканасы *I кылымда* Титустун Иерусалимди басып алуусунда талкаланган болчу). Эртен менен кресттүү жортуулчулар ичиндеги адамдар менен бирге синагогду да өрттөшкөн".[24] Е. Монусова: "Батыш жылнаамачыларынын тастыктоолору боюнча шаардын он

21 "Эпоха крестовых походов" / под редакцией Э. Лависса и А. Рамбо. — М.: АСТ, 2005. — Б. 361-363.
22 Hakikat Kitabevi, Islam and Christianity, Istanbul – 2010, Б. 214, 215, 216.
23 Сулайман алейхиссалам курдурган эски Аль-Акса мечити.
24 Гибб, Гамильтон, " Дамасские хроники крестоносцев". — М.: Центрполиграф, 2009. — Б. 36-37.

миң жашоочусу кырылган, эми араб булактарында бул сандар алда канча жогору экендиги белгилүү", - деп жазат.[25] "Сулаймандын ибадатканасында жана анын айланасында аттын соорусуна, ат үстүндөгү адамдын тизесине чейин жетип канга толгон...".[26]

Бирок, кийин Кудусту алардан кайра алган Салахиддин Аййуби христиандарга чоң жоомарттык көрсөтүп, туткунга түшүрүлгөн англис королу арстан жүрөктүү Ричардды (Richard, Coeur de Lion) боштондукка чыгарып жиберет. Кээ бир христиан фанаттары Осмон мамлекетине каршы жасалган жортуулдарды да мусулмандарга каршы жасалган кресттүү жортуулдар деп эсептешкен. 1912-13-жылкы Балкан согушун бир француз тарыхчысы "тарыхтагы эң чоң кресттүү жортуулу" деп эсептөө фанатизимине чейин барган эле. **Андалусия** мусулман мамлекети 1492-жылы испандар тарабынан басып алынган учурда испандар ал жердеги мусулмандарды кырып ташташкан же болбосо кыйнап христиан динин кабыл кылдырган эле. (Испаниядагы бул тарыхый каргашалар тууралуу Пренс Салватор, профессор Граус, теолог Кирчбергер, барон вон Бибра, Трелфалл айым тарабынан Германияда Вюрцбург шаарында, 1894-жылы басылган "Spaneien"=Испания аттуу чыгармада баяндалган). Ушул сыяктуу жапайылык аракеттерин христиандар Американын жергиликтүү эли инктерге карата да колдонушкан. Испандар бул чарасыз улутту толук бойдон кырып ташташкан.

Ислам душмандарынын Ислам динине жана анын Пайгамбарына жапкан жалаалары жана жалгандары азыркыга чейин эң төмөн, эң адепсиз жолдор менен улантылууда. (Соңку убакыттарда болгон Даниядагы Мухаммед алейхиссаламды мазактап тартылган карикатура буга далил болот.) Индиялык Рахметуллах Мырза "рахимахуллаху таала" 1854-жылы Делиде жана кийин Стамбулда англиялык протестант дин башчылары менен араларында болгон пикир талашында аларды жооп бере албай турган деңгээлге жеткирген жана акырында поптор качып кеткен. Ошол Ислам аалымы бул жеңиши тууралуу жана аларга берген жоопторун Стамбулда кагаз бетине түшүргөн. Бул китеп **"Изхар-ул-хак"** деп

25 Монусова Е., " История Крестовых походов". –М.: АСТ, 2010. –Б. 58-62

26 Раймунд Ажильский, (Захват крестоносцами Иерусалима. 15 июля 1099 г.) Raimundi de Aguiliers. Historia Francorum qui ceperunt Iherusalem. - Recueil des historiens des croisades. Historiens Occidentaux, t. III. Paris, 1866, p. 297-300.

аталып, араб тилинде 2 том болуп, 1864-жылы басылган. Кийин Мысырда кайра басылган. Биринчи томунун түрк тилиндеги котормосу ошол эле ат менен Стамбулда, экинчи томунун түркчө котормосу **“Ибраз-ул-хак”** деген ат менен 1877-жылы Боснияда басылган. Англис, француз, гужерат, урду, фарси тилдериндеги котормолору да жарык көргөн.

Өзгөртүлгөн **“Тоорат”** жана **“Инжил”** китептериндеги жаңылыш ишенимдерге жана жалааларга далилдери менен жооп берген баа жеткис Ислам китептеринин ичинде Абдуллах Таржумандын араб тилиндеги **“Тухфат-ул-ариб”** китеби, Нажаф Алинин 1871-жылы Стамбулда жазган фариси **“Мизан-ул-мавазин”** китеби, Имам Газалинин «рахметуллахи алейх» **“Ар-раддул-жамил”** китеби жана Ибрахим Фасих Хайдаринин **“Ас-сиратул-мустаким”** китеби **“Хакикат китеп үйү”** деп аталган басмакана тарабынан басылган.

Христиандардын ичинде да поптордун зулумдуктарына, логикага терс жана негизсиз ишенимдерине каршы чыккандар да кездешет. 1517-жылы Лютер деген поп папага каршы чыккан жана ал Инжилди немис тилине которуп, Инжилде кездешпей турган “поптордун үйлөнбөөсү”, “үйлөнгөндөрдүн эч качан ажрашпоосу “, “күнөө кечирүү” жана “крестке сыйынуу” сыяктуу маселелерди христиан дининен чыгарып таштаган. Ошентип, 1524-жылы **“протестант”** деп аталган жаңы христиандык багытын негиздеген. Бирок, үчтүк ишенимди (ата, уул, ыйык рух) ошол эле бойдон калтырган.

1534-жылы англис королу VIII. Генрий да папага каршы чыгат жана анын сунушу жана күч колдонуусу менен англо-америкаң чиркөөсү негизделген. Атактуу француз адабиятчысы Вольтер “Кандид” деп аталган эмгегинде поптордун жаңылыш түшүндүрмөлөрү, өзгөртүлгөн диний ишенимдери жана ар түрдүү куулуктары тууралуу жазып, аларды шылдыңдаган. Андан кийин жазылган ошол сыяктуу чыгармалар француз революциясынын (1789) жүзөгө ашырылуусуна өтө чоң таасирин тийгизген. Ошол төнкөрүштөн кийин поптордун абийири төгүлгөн. Мусулмандардын арасынан ваххаби каракчылары сыяктуу бузуку адамдар чыгып, Исламды жаманатты кылып тааныткандыктан, христиандар Исламды кабылдоонун ордуна атеизмге берилип кетүүдө. 1917-жылдагы Орусиядагы большевик төнкөрүшү да динди жоюуга багытталган эле. Бирок, бир канча

убакыттан кийин төңкөрүштүн таасири азайгандан кийин адамдар кайрадан сыйынууга татыктуу бир кудуретти издей башташты. Нобель сыйлыгын алган адабиятчы Солженицин **“Алгачкы тегерек”** аттуу эмгегинде: “Экинчи Дүйнөлүк Согушта Сталин да Аллахка ишенген, жерге сажда кылып, жашыруун түрдө Андан жардам сурачу эле”, - деп жазат.

Иса алейхиссалам билдирген алгачкы Исавийлик тууралуу маалыматтарды камтый турган алгачкы Инжил бир канча өзгөртүүлөргө учурап, ага адамдар тарабынан башка бөлүмдөр да кошулган. Аллаху тааланын сөздөрү жок кылынган. Ошентип, Инжил ыйыктык касиетин жоготкон. Ислам аалымы Алхаж Абдуллах бин Дастан Мустафа **“Изах-ул-Марам фи кашф-из-зулам”** деп аталган түркчө эмгегинде мындай дейт: “ Иса алейхиссаламды яхудилер кармап өлтүрүүнү каалашканда жанындагы Инжилди да өрттөп салышкан же жыртып ташташкан. Ал мезгилде Инжил али дүйнөгө тарай элек болчу. Иса алейхиссаламдын дини да али бекем орной элек болчу. Себеби, Иса пайгамбар эки жарым, үч жыл гана динди үгүттөй алган болчу. Ошол себептен Инжилдин дагы бир нускасынын жазылган болушу мүмкүн эмес. Иса алейхиссаламдын сахабалары өтө аз жана алардын көпчүлүгү сабатсыз болушкан. Инжилди эч ким жаттаган эмес болчу. Дагы бир ыктымал да мындыйча: “Иса алейхиссалам дүйнөгө келгенден кийин 325 жыл өтүп, Изник (Никея) кеңешмесинде көптөгөн Инжилдин нускалары жаңылыш, негизсиз деп өртөлгөн болчу. Чыныгы Инжил ошолордун катарында жок кылынган болушу да мүмкүн”.

Инжилге бир катар бөтөн нерселердин кошулуп жазылгандыгын жана Аллаху тааланын буйруктары менен бирге бир топ адам тарабынан киргизилген жазмалар да бар экенин азыркы христиандар да моюнга алышат. Инжилдин алгач ибраний тилинде жазылгандыгы, кийин латын жана грек тилдерине которулгандыгы чындык. Ибраний тилиндеги нускасы грек тилине которулган учурда бир топ катачылыктар кетирилген, бутпарас гректердин “бир кудай” ишенимине каршы болгондуктары жана Инжилди Платон филасофиясына ылайыкташтырууну каалоолоруна байланыштуу ойго келбеген үч теңир (таслис-троица) ишеними пайда болгон.

Исавийлик чыккан учурда бул үч теңир ишеними жок болчу. Абдуллах бин Дастан Мустафа «рахимахуллах» мындай дейт: “Таслис (үч кудай) пикирин биринчи болуп философ Платон ойлоп чыгарган. Павлос деген яхуди аны христиандыкка аралаштырган.

Миладий (христиандык жыл санагы) 200 жылдан кийин Сибелиус деген поп бул ката ишенимди кайра жандандырган. Ошол мезгилде ыймандуулар бир гана Аллахка жана пайгамбар катары Иса алейхиссаламга ишенишчү эле. Сибелиустун сунушуна көптөгөн христиандар каршы болушкан жана натыйжада чиркөөлөр арасында кандуу кагылышуулар болуп өткөн. Французчадан арабчага которулган ошол доордун бир тарых китебинде ошол согуштар тууралуу кеңири маалымат берилген. 200-жылы динде жалгыз “ата” жана “уул” тууралуу пикирлер айтылган. Ага “ыйык рух” ишеними андан 181 жылдан кийин, б.а., 381-жылы Византия императору Теодосиус доорунда Константинопольдо өткөрүлгөн руханий кеңешмеде киргизилген. Бул чечимге каршы чыккан бир канча папалар да болгон. Папа Гонорий (Honorius) эч качан үч теңир системасын кабыл кылган эмес. Ал кайтыш болгондон кийин бир канча жыл өтүп, “динсиз” деп жарыяланганы менен үч теңир ишенимин кабылдабагандар жаңы мазхабдарды (жолдорду) курган. Иса алейхиссаламдын жалган сүрөттөрүн тартуу, айкелин жасоо жана аларды чиркөөлөргө коюу жана крест белгисинин ыйык белги деп таанылуусу сыяктуу маселелер бир канча карама-каршылыктарга, жада калса, кандуу согуштарга себеп болуп, чиркөөлөр буларды миладдан 700 жыл өткөндөн кийин гана кабылдаган.

Христиандардын Исавий (Насрани) дининин негизин өзгөртүү, папанын күнөөсүз деп эсептелүүсү, попторго күнөө кечирүү сыяктуу укуктун берилүүсү, адамдардын күнөөлүү болуп туула тургандыгын айтуу, Инжилде жазылып көрсөтүлсө да, акыркы пайгамбар Мухаммед алейхиссаламды кабылдабагандыктары, азыркы учурда да Инжил деп эсептелген китептерине өзгөртүүлөрдү киргизүүлөрү Аллаху тааланын азабына себеп болууда. “Ниса” сүрөсүнүн 171-аятында: **“Эй, китеп ээлери! Диндериңерде аша чаппагыла. Аллах үчүн бир гана чындыкты айткыла.** (Аны кемчиликтерден узак деп билип, улуулагыла. “Уулу бар” деп жалаа жаппагыла.) **Месих Иса – Мариямдын уулу, Аллаху тааланын**

**расулу, пайгамбары. “Бол” деген буйрук менен жаратылган ал кулду Мариямга бердик. Ал Аллаху тааладан берилген башка рухтар сыяктуу бир рух. Аллахка жана Анын пайгамбарына ишенгиле! “Теңир үчөө” дебегиле! Бул сөздөн баш тартканыңар өзүңөргө жакшы. Аллах – бир Кудай. Кудайдын баласы болбойт. Көк менен жердеги бардык нерсе Аныкы, баарын Ал жаратты”,** - деп айтылган.

Инжилди өзгөрткөндөр үчүн “Бакара” сүрөсүнүн 79-аятында: **“Китепти өз колдору менен жазып, арзыбай турган баага сатуу үчүн “Аллахтын сөзү” дегендерге кандай өкүнүч! Жазган колдоруна, тапкан табыштарына кандай өкүнүч!”** – делинген. “Ихлас” сүрөсүнүн 1-4-аяттарында да: **“Айт, Аллах бир. Ал эч нерсеге муктаж эмес, бардык нерсе ага муктаж. Туубаган, туулбаган, Ага окшош (тең болгон) эч нерсе жок”, -** деп айтылган.

Курани карим Иса алейхиссаламдын адал кыз болгон Мариямдын уулу экендигин ачык айкын билдирет. Жогоруда айтылгандай Аллаху таала ага ыйык рухтан берген. Бул жагдай тууралуу да “Бакара” сүрөсүнүн 87 жана 253-аяттарында да билдирилген. Бул аяттарда: **“Мариям уулу Исага ачык мужизаларды бердик, касиеттүү рух менен кубаттандырдык”. -** деп айтылган. “Али-Имран” сүрөсүнүн 48-аятында, “Маида” сүрөсүнүн 46-жана 110-аяттарында жана “Хадид” сүрөсүнүн 27-аяттарында Иса алейхиссаламга Инжил китебинин берилгендиги ачык билдирилген. Адал кыз болгон Мариямдан туулгандыгы тууралуу “Али-Имран” сүрөсүнүн 45-аятында жана уландысында билдирилген: **“Периштелер: “Эй, Мариям! Аллах сага “бол” дегенде дароо жаратыла турган, ысымы Мариям уулу Иса Месих болгон, дүнүйө менен акыретте кадырлуу жана Аллаху таалага жакын боло турган, адамдар менен бешикте жатып, кийин жигит кезинде сүйлөшө турган, салих, такваа, жакшы бала берет”, – деп сүйүнчү берди”. Мариям: “ Эй, Раббим! Мага эч кандай эркек жакындабаса кандайча балам болот?” – деди. Периште: “Аллаху таала ушундайча каалаган нерсесин жаратат. Бир нерсени кааласа “бол” дейт. Ал бар болот”, – дейт.**

Иса алейхиссаламдын бешикте жаткан кезде эле тили чыгат. Бала кезинде зээндүү болгон. Суроолорго таң кала тургандай жооп берер

эле. Бул анын келечекте өзгөчө бир адам боло тургандыгын көрсөтүп турчу эле. Кудуста динди үгүттөй баштайт. Болгону үч жылга созулган пайгамбарлык кезинде Курани каримде айтылган бир канча мужизаларды көрсөткөн. Өлгөндөрдү тирилткен, оорулууларды айыктырган, сокурлардын көзүн ачкан. Иса алейхиссалам үйү жок, токтоосуз кыдырып жүрүп, күн баткан жерде түндү ибадат менен, дуба кылуу менен өткөргөн пайгамбар эле. Өтө мээримдүү, өтө жумшак мүнөздүү, өтө карапайым жана кайрымдуу эле. Көрсөткөн мужизаларынан улам уялчу эле, айыктырган оорукчандардын рахмат айтууларын күтпөй тез эле кетип калчу эле.

Инжилдеги өкүмдөр (буйруктар жана тыюулар) өтө аз болчу. Иса алейхиссалам жаңы дин алып келгендиги тууралуу айткан эмес. “Мен жаңы дин куруп жаткан жокмун. Мен Исраил уулдарынын пайгамбарлары алып келген, азыр болсо бузула баштаган, жалгыз Аллахка ишенүү болгон чыныгы динди түшүндүрүү үчүн келдим”, - дечү эле. Андай болсо, Исавийликти жаңы дин деп кабыл кылуу туура эмес. Исавийлик жалгыз Аллах дини болгон Ибрахим жана Мусанын (алейхимуссалам) диндери менен бирдей. Иса алейхиссалам өзүнүн үгүттөрүн жазган эмес. Аллаху таала жиберген Инжил да колдо жок. Азыр христиандардын колундагы **“Китаби мукаддас”** (Ыйык китеп) Тоораттан алынган **“Эски осуяттар”** сыяктуу бөлүмдөр менен **Матта, Марк, Лука** жана **Иоанн** тарабынан жазылган Инжилдер менен “элчилер” деп аталган шакирттери тарабынан жазылган китепче жана каттардан түзүлгөн **“Жаңы осуят”**тан турат. Бул төрт автордун китептери бири-бирине такыр окшобойт. Бир окуя тууралуу ар түрдүү жазылган. Калган хаварийлердин (апостолдордун) жазган Инжилдери топтолуп өрттөлүп жок кылынган. Бул окуя жогоруда айтылгандай 381-жылы Константинопльдо (Стамбул) болгон. Жада калса, андан да мурда 325-жана 364-жылдары король Константин, король Теодосиус доорунда жыйналган диний кеңешмелерде болгон. Ошол кеңешмелердин чечими менен өртөлгөн ошол Инжилдердин ичинде Мухаммед алейхиссаламдын келе тургандыгы тууралуу кеңири билдирген Барнабас Инжили да жок кылынган. Кийин жазылган ошол төрт китептин авторлорунан Иоанндан сырткары эч бири Иса алейхиссаламды өмүрүндө көргөн эмес.

Христиандар Иса алейхиссаламдын крестке асылып, ошол жерде кайтыш болгонуна, кийин тирилип асманга көтөрүлгөнүнө ишенсе, мусулмандар Иса алейхиссаламдын крестке асылбагандыгына, түздөн түз асманга көтөрүлгөндүгүнө, крестке асылган адамдын Римдиктерге Иса пайгамбар жашырынган жерди акчага айтып койгон Яхуда (Judas) экенине ишенет. Курани каримде бул маселе тууралуу "Ниса" сүрөсүнүн 156-158-аяттарында айтылган: "**Яхудилердин Исанын пайгамбарлыгын кабыл кылбоолоруна, Мариямга жалаа жабууларына жана Аллахтын расулу Мариям уулу Исаны өлтүрдүк дегендерине байланыштуу аларды каргадык, ырайымыбыздан куудук. Негизинде алар Исаны өлтүргөн да жок, крестке да аскан жок. Бирок, бул иште аларга окшотуу жасалды (Яхуда Иса алейхиссаламга окшотуп коюлгандыктан ошону асты). Бул маселеде өздөрү да күмөндөнөт. Алардын бул тууралуу маалыматтары да жок, болгону ойлору гана. Алар чындыгында Исаны өлтүрүшкөн эмес. Аллах аны өзүнүн кабатына көтөрдү. Аллах кадырлуу, өкүмүндө даанышмандык ээси".**

Иса алейхиссалам асманга көтөрүлгөндөн кийин Насрани дини акырындык менен дүйнөгө жайыла баштады. Алгач бул жаңы дин бутпарас Римдиктер менен гректер тарабынан өтө катаалдык менен тосуп алынган. Исага ишенгендер кармалып, өлтүрүлгөн. Ареналарда жырткычтарга жем кылынган. Бирок, хак дин эл арасында өзүнө деген сүйүү жана сый урматын арттырып, таанyла берген. Тилекке каршы убакыт өтүп, чыныгы Инжил жок болду. Мунафык болгон Павлостун: "Исанын крестке асылуусу – кудайдын даанышмандыгы, адилеттүүлүгү жана адамзаттын кутулуусу. Себеби, Аллах адамдардын күнөөлөрүн кечирүү үчүн өзүнүн уулун курмандыкка чалды", - деп билдирген маанасиз көз караштары азыркы христиан дининин ишеним негизин калыпташтырган. Иса алейхиссалам эч качан адамдардын күнөөлүү болуп туула тургандыгын айткан эмес. Бирок, азыркы христиан дини мындай деп айтууда:

1. Адамдар дүйнөгө күнөөлүү болуп келет. Себеби, алгачкы инсан – Адам пайгамбар Аллахка моюн сунбаган, ошондуктан, Бейиштен чыгарылган.
2. Адам алейхиссаламдан кийин келген бардык адамдар ошол күнөө менен келишет.

3. Иса алейхиссалам – адамдарды ошол күнөөдөн куткаруу үчүн дүйнөгө келген Аллахтын уулу.
4. Аллаху таала адамзаттын моюнундагы ошол чоң күнөөнү кечирүү үчүн өзүнүн уулун крестке астырган.
5. Дүйнө - кыйынчылыктардын мекени. Дүйнөдө көңүл көтөрүп, кубанууга болбойт. Адамдар кайгы чегүү жана ибадат кылуу үчүн жаратылган.
6. Адамдар түздөн түз Аллаху таалага ибадат кыла албайт. Аллаху тааладан эч нерсе сурай албайт. Бир гана дин башчылары, поптор адамдардын ордуна Аллахка жалбара алат жана алардын күнөөлөрүн кечире алат.
7. Христиандарды папа башкарат. Ал күнөөсүз. Анын бардык иши туура.
8. Адамдардын руху менен денеси эки бөлөк нерсе. Адамдын рухун бир гана поптор тазалай алат, дене болсо ар дайым күнөөлүү бойдон кала бере турган пас нерсе болуп саналат.

Христиан дининин негизи катары көрсөтүлгөн бул пикирлер акылга жана логикага жатпайт. Ошондуктан, яхуди динин оңдоого аракет кылган Иса алейхиссалам алып келген насрани дини чыныгы негизинен алыстап, “христиандык” деп аталып өзгөртүлүп, бурмаланган динге айланган. Христиан дининин кайрадан чыныгы насрани түрүнө кайтуусу үчүн көптөгөн жумуштар жасалган. Лютер деген поп протестанттык жолун негиздеп, бираз оңдоолорду киргиземин деп, бул динди толугу менен өзгөртүп, бузуп салган.

Мына, Ислам дини Иса алейхиссаламдан кийин ошол жаңылыштыктардын баарын түзөтүү үчүн, бара-бара өзгөрүлүп бара жаткан “Жалгыз Аллах” динин кайрадан илахий түрүнө киргизүү үчүн жиберилген. Аллаху таала түрдүү доорлордо түрдүү пайгамбарларына жиберген бардык диний китептеринде бир акыркы Пайгамбардын келе тургандыгы жана анын адамдарды эң туура жолго сала тургандыгы тууралуу кабар берип келген. Бул сөз Тооратта да, бурмаланган Инжилде да кездешет. Иоанн Инжилинин 16-бабынын 12-13-аяттарында: “Менин силерге айта турган көп нерселерим бар. Бирок, силер ага чыдай албайсыңар. Бирок, ал келген кезде силерди акыйкатка жеткирет”, - деп кабар берилгендиги Мухаммед алейхиссаламдын келе тургандыгын

билдирет. Барнабас Инжилинин 72, 96, 136, 163-бабдарында Хазрети Исанын өз хаварилерине (акыркы Пайгамбардын келе тургандыгын, аты Ахмед боло тургандыгын, ал келгенге чейин өзгөртүлө турган Инжилди кайрадан оңдой тургандыгын жана жаңы китеп алып келе тургандыгын, өзүнүн крестке асылбагандыгын, крестке асылган адамдын жашынып турган жерин айтып берген Яхуда экенин) ачык билдирген. Курани каримдин "Саф" сүрөсүндө бул маселе тастыкталган. "Саф" сүрөсүнүн 6-аятында: **"Мариям уулу Иса: "Эй, Исраил уулдары! Мени менен мурун келген Тооратты ырастай турган жана менден кийин келе турган Ахмед (Мухаммед) деген Пайгамбарды кабарлай турган, Аллаху тааладан силерге жиберилген пайгамбармын", – деди. Бирок, алар Пайгамбар (Мухаммед) аларга келген кезде, бул анык сыйкыр", – деди"**, – делинген. Азыркы христиандардын дин китеби болгон төрт Инжил Жабраил алейхиссалам аркылуу Иса алейхиссаламга көктөн түшүрүлгөн чыныгы Инжил эмес. Тескерисинче, Иса алейхиссалам асманга көтөрүлгөндөн кийин төрт адам тарабынан жазылган тарыхый китептер болуп эсептелет. Алардын бири болгон **Матта** (Матвей) досторунун каалоосу менен Иса алейхиссаламдын асманга көтөрүлүүсүнөн он эки жыл кийин **"Милад-и Иса"** аттуу китеп жазган. Бул китеп Иса алейхиссаламдын дүйнөгө келүүсү тууралуу жазылган тарыхый китеп болуп эсептелет. Экинчиси - Маркус (Маркос. Марк), ал Иса пайгамбарды көргөн эмес, хаварийлерден уккандарын, Иса алейхиссаламдын асманга көтөрүлүүсүнөн 28 жылдан кийин жазган. Үчүнчүсү – **Лука** деген адам. Ал дагы Иса алейхиссаламды көгөн эмес, хаварийлерден уккандарын 32 жылдан кийин Александрияда жазган. Төртүнчүсү – **Иоанн.** Анын хаварий экендиги тууралуу айтылат. Иса алейхиссаламдын асманга көтөрүлүүсүнөн 45 жылдан кийин анын өмүр баяны тууралуу жазган. Аллаху таала жиберген Инжил китеби – бир гана китеп эле. Ал эми чыныгы Инжилде бири-бирине терс кайчы келбеген эч бир нерсенин болбогондугу акыйкат. Ал эми, төрт Инжил болсо, өз ара карама-каршылыктарга толуп кеткен.

Курани каримде Иса алейхиссаламдын өлтүрүлбөгөндүгү, асылбагандыгы ачык билдирилген. Аталган төрт тарыхый китепте анын өлтүрүлгөндүгү тууралуу жазылгандыктан Курани каримде

айтылган жана Аллахтын сөзү болгон Инжилдин бул төрт китептен башка китеп экендиги байкалат.

Бул китептердеги окуялардын бир бөлүгүн Иса алейхиссаламдан укпагандыктары, аны Иса пайгамбар асманга көтөрүлгөндөн кийин жазгандыктары китептерден байкалат жана бул тууралуу поптор да айтат. Мисалы, камактагы жана өлтүрүлгөндүгү тууралуу пикирди ортого салган кезде Иса алейхиссаламдын оозунан келтирилген сөздөр ушуга мисал. Бул сөздөрдүн чыныгы Инжилде жок жана Аллахтын сөзү эмес экендиги белгилүү.

Азыр чыныгы Инжил жок. Христиандардын колунда да, мусулмандарда да мындай китеп кездешпейт. Жада калса, поптордун көпчүлүгү асмандан түшүрүлгөн Инжилдин жок экенин айтышат. Бир легенда боюнча яхудилер Иса алейхиссаламды өлтүргөн учурда Инжилди өрттөп же болбосо жыртып ташташкан. Ошол учурда Инжил жайылбаган эле. Себеби, Иса алейхиссаламдын пайгамбарлык мезгили үч эле жылга созулган болуп, ыйман келтиргендер өтө аз болгон. Ыйман келтиргендердин көпчүлүгү окуу-жазууну билчү эмес, же болбосо, 325-жылы жок кылынган Инжилдердин ичинде туура Инжилди да жаңылыш деп эсептешип өрттөп салышкан. Ошол убакыттарда бири-бирине туура келбеген 40-50 түрлүү Инжил бар болчу. Ар бирине ишенгендердин арасында согуштар болуп, көп кан төгүлгөн. Ариус соту кезинде алардын төртөө гана калтырылып, калгандарын өртөлгөндүгү чиркөөнүн тарыхында жазылган. Бир англис попу тыюу салынган Инжилдерди издеп таап, тапкандарын англис тилине которгон, таппагандарын аттарын жазып, х.1236-жылы (м.1820) Лондондо басып чыгарган. “Ал-жаваиб” гезитинин катчысы Ахмед Фариси аны араб тилине которгон. “Инжил” делген китептердин аттарын **“Самсамия”** китебине киргизилген.

Христиандар ошол төрт Инжилдин колдорундагы **Тоорат, Забур** деген китептердин асмандан түшүрүлгөндүгүнө ишенишет. Ошол төрт Инжилде Иса алейхиссаламдын сөздөрү деп келтирилген сөздөр күмөндүү жана таанымал эмес. Марк менен Лука Павлостун шакирттери, алар Иса алейхиссаламды эч качан көрүшкөн эмес. Павлостун да Иса алейхиссаламды көрбөгөндүгү жана ал асманга чыгарылгандан кийин келип: “Иса мага асмандан көрүндү”, -

дегендиги "**Китаби мукаддастагы" "Расулдардын иш-аракеттери"** деген китебинин тогузунчу бөлүмүндө Лука тарабынан жазылган. Алардын хаварийлерден уккандарын жазгандыгына да ишенүүгө болбойт. Себеби, өздөрүнө ошол маалыматтарды жеткиргендердин эч кайсынысынын аттары жана жагдайлары тууралуу жазышкан эмес. Тескерисинче, Иса алейхиссаламды көрүп, түздөн түз өзүнөн уккандай жазышкан. Тарыхчылар мындай жазууларды жалган деп эсептешет. Мисалы, Иса алейхиссаламды яхудилер туткунга алуу максатында келген түнү жанындагы он бир хаварийдин (апостол) качып кеткендиги жана башчылары **Петру**стун алыстан карап, Иса алейхиссаламды алып кетип бара жаткан яхудилердин артынан баш раввиндин үйүнө чейин баргандыгы, кийин алардан коркуп качкандыгы **Матта**нын 26 жана **Марк**тын 14-бабдарында жазылса, төрт Инжилде: "Яхудилер Исаны кармап алышып, ошондой жасашты, ал мындай жооп берди", - деп көргөн сыяктуу жазат. Булардын жалган экендиги ачык эле көрүнүп турат.

Азыркы учурда бардык христиандар Изник консулунда (диний жыйын, кеңешме) поптор кабыл кылган төрт китептин асмандан түшүрүлгөн Инжил экендигине ишенишет. Иоанна Инжилинде жазылган таслис ишеними диндеринин негизи болуп саналат. Б.а., Иса алейхиссаламды теңир же теңирдин уулу деп эсептешет. Мухаммед алейхиссаламга ишенбегендиктери, мусулман болбогондуктары үчүн бардыгы ыймансыз болуп эсептелет.

## Брахманизм

Бул дин Иса алейхиссаламдан көптөгөн кылымдар мурда Индиядан чыккан акыйкат жана илахий дин болгон. Алар кийин бузулуп, капыр болушту. Бул диндин башында тургандар "брахман" деп аталат. "Брахма" – "ыйык сөз" деген маанини билдирет. Анын төрт баласы бар экени айтылат. Төрт уулунун бири оозунан, калган үчөө колу менен бутунан жаратылган деп айтылат. Ушул төрт баласына байланыштуу брахмандар адамдарды төрт топко бөлүшөт:

1. **Брахмандар**. Алар Брахма ишениминин ыйык дин жетекчилери жана аалымдары. Ыйык Веда китебин окуу, түшүндүрүп берүү жана башка брахма мүчөлөрүнө жол көрсөтүү – алардын

башкы милдети. Алардын буйруктарына эч ким каршы чыга албайт. Адамдардын бардыгы алардан тартынышат.

2. **Мухарибдер**. Бул топко бийлөөчүлөр, раджалар, мамлекеттик ишмерлер жана аскер кызматкерлери кирет. Алар “Кришна” деп дагы аталышат.
3. **Соодагерлер** жана **дыйкандар.** Алар “ваянса” деп аталышат.
4. Айылдыктар, жумушчулар жана башкалар.

Бул төрт топко кирбей тургандар **“парйа”** (адамдан төмөн макулуктар) деп аталышат. Алардын адамдай жашоого укугу жок. Төрт топко кирген адамдардын укуктарына ээ боло алышпайт. Брахма ишениминде буттар да кездешет. Бул буттардын түрү, мааниси, жегенге боло турган жана болбой турган нерселер, кылмыштар жана жазалар **“Манава Дхарина Шастра”** деп аталган ыйык китептеринде жазылган. Ал “Манунун дин китеби” деген маанини билдирет. Брахмандар бир канча теңирге ишенишет. Эң чоң теңири – жамандыкты жоюу үчүн адам кейипинде кирген **Кришна,** экинчи теңири – **Вишну.** Үчүнчү теңири – **Сива.** Алар үчүн Вишну өтө маанилүү. Мааниси – “адамдын санаасына таасир этүүчү” болгон Вишну кою көк түстүү дене жана төрт колдуу макулук катары сүрөттөлөт. Ал Гарута деп аталган бүркүткө минген же лотус гүлүнүн же болбосо бир жыландын үстүндө отурган түрдө сүрөттөлөт. Брахма ишеними боюнча Вишну азыркыга чейин дүйнөгө тогуз жолу (адам, жаныбар же гүл көрүнүшүндө) келген. Эми анын онунчу жолу келүүсү күтүлүүдө.

Брахма done өлтүрүүгө согушта гана уруксат берилет. Калган учурларда адамды, жаныбарларды өлтүрүүгө болбойт. Адам ыйык жаратылыш болуп эсептелет. Реанкарнацияга (Танасух – рухтун көчүп жүрүшү) ишенишет. Б.а., адам өлгөндөн кийин руху башка көрүнүштө кайрадан дүйнөгө келет деп эсептелет. Вишнунун да жаныбар кейипинде келиши мүмкүн деп, бул динде жаныбарларды өлтүрүүгө катуу тыюу салынган. Ошондуктан, фанат брахмандар эч кандай этти жешпейт.

Ману китеби боюнча адамдын өмүрү төрткө бөлүнөт:

1) Жалкоолук. 2) Үйлөнүү. 3) Мунзавийлик (жалгыз жашоо). 4) Сооп алуу үчүн кайырчылык жасоо.

Индиядагы Ислам аалымдарынын улууларынын бири жана тасаввуфта чоң аалым Мазхари Жаны Жанан «рахметуллахи алейх» 14-катын "Инду капырларынын майрамдары" тууралуу фарси тилинде жазган. Анда: "Аллаху таала бардык адамдарга бакыттын жолун көрсөткөндүгү сыяктуу, Индияга Берниха деген периште аркылуу **"Веда"** жана **"Бид"** деп аталган китептерди жиберген. Бул китеп төрт бөлүмдөн турган. Бул диндин мужтахиддери алардан алты мазхаб чыгарышкан. Ишеним-акыйда бөлүмүн "Дахрен Шайстер" деп аташкан. Адамдарды төрт топко бөлүштү. Ибадат бөлүмүн Керм Шайстер деп аташты. Адамдын өмүрүн төрткө бөлдү. Алардын ар бири "Жук" деп аталган. Бардыгы Аллаху тааланын бир экендигине, дүйнөнүн фаний (өткүнчү) экендигине, кыямат күнүнө, эсепке жана азапка ишенишип, дүйнөнүн кызыктарынан баш тартышчу эле. Кийин келгендер тарабынан бул динге киргизилген жаңылыктары динсиздикке себеп болгон. Ислам келгенден кийин диндеринин күчүн жойгон. Мусулман болбогондору ыймансыз деп аталат. Андан мурдагылары тууралуу эч нерсе айта албайбыз", - делген.

Брахмандардын бир бөлүгү болгон **"Мажусийлер"** отко, уйга, крокодилге сыйынышат. Алар **"Кисра"** деп аталган Иран падышасы Куштусабдын доорунда Зардушт деп аталган жашагандыгы же жашабагандыгы белгилүү болбогон бир адам тарабынан негизделген динге ишенишет. Алар өлгөн адамды көмбөйт, мунарага коюп кузгундарга жем кылышат. Дагы башка бир багыты болгон **"Сихтер"**де сакал өтө ыйык эсептелет. Сакалдарын алышпайт. Ошондой эле **"Хиндуист"** деп аталган бир топ да бар. Алар төмөн, караңгы элдердин бардык ката ишенимдерине ишенишет. Бул ишенимдин эч кандай баркы калган эмес.

Брахмандар адамдарга брахман дин башчыларынын буйруктарын тыңдоону, аларга ар дайым моюн сунууну, Ману китебинин негизинде аракет кылууну, парйалар менен эч кандай мамиледе болбоону, жандуу нерселерди өлтүрбөөнү үгүттөшөт. Бирок, рух жана дене тууралуу эч кандай маалымат берилбейт. Адамды ыйык жаратылыш деп эсептешет. Брахмандар Индиянын Ганга дарыясын ыйык деп эсептешет. Ошол дарыяда жуунуну, ошол дарыянын суусун ичүүнү, жада калса, өлгөн адамды ошол дарыяга таштоону да ыйык милдет деп эсептешет.

Иса алейхиссаламдын дүйнөгө келүүсүнөн 600 жыл мурда туулган Будда буттарга сыйына баштаган брахманизмди оңдоонун ордуна, тескерисинче, толугу менен бузуп салган. Ушул жагынан алганда Будданы Католик дининин бир топ каталарын жоюу максаты менен курулган, бирок, өзү андан да кооптуу жана капыр болгон протесттанттык тобун курган Мартин Лютерге окшотууга болот.

**Буддизм**

Будда б.з.ч. 622-жылы Индиянын Бенарес шаарынын 160 чакырым түндүгүндө жайгашкан Капилавасту (Лумбини) айылында туулган. Чыныгы аты Гуатама же Сидарте. 29 жашында бир токойдо адамдардан алыстап, жалгыздыкта риязат чекти (ачка жүрүп, өзүн чыңдоого аракет кылуу). Риязат чегүү жана дүнүйөлүк иштерден баш тартуу менен эч нерсеге жетүүгө болбой турганын түшүнүп, мурдагы жөнөкөй жашоосуна кайтат. Ойго (тафаккур) берилет. 35 жашында Неранжаранын жээгинде, бо деген дарактын астында терең ойго батып отурганда оюна бир шоола төгүлгөнүн сезет. 80 жашта кайтыш болгонго чейин өз пикирлерин таратууга тырышат. Будда Брахма ишениминин бузулгандыгын, бутка табынуунун ката экендигин айткан. Аны тыңдагандар аны ээрчишет. Будда өзүн бир гана карапыйым адам экенин айтып, өзүн эч качан кудай деп эсептеп, айткан эмес. Бирок, ал өлгөндөн кийин шакирттери ага кудай деп ишенишип, анын атынан ибадатканаларды салышып, айкелин жасашып, ага сыйына башташкан. Ошентип, буддизмди бутпарасттыкка айлантышкан. Буддизмде теңирлик ишеними жок.

Буддисттердин дининин төрт негизи бар. Алар:

1. Жашоо кыйынчылыктарга толгон. Ырахаттар жана кубанычкыялдар - алдамчы түш. Төрөлүү, карылык, ооруу жана өлүм – ачуу кайгы.
2. Бул кыйынчылыктардан кутулууга тоскоол боло турган нерсе – билбей жасалган тилектерибиз, каалоолорубуз, кандай максатта болсо да жашоого деген куштарлыгыбыз.
3. Кыйынчылыктарды жеңүү үчүн бардык өткүнчү каалоолордон жана чыныгы жашоо куштарлыгынан да тазалануу керек.

4. Жашоо тилегин жоюу аркылуу адам ырахатка жетет. Бул абал “нирвана” деп аталат. Нирвана эч кандай тилеги болбогон адамдын дүйнөнүн лаззаттарынан узак болуп, ыйык ырахатка жетүү дегенди билдирет. Будда адамдарга бактылуу болуу үчүн сегиз жолду сунуш кылат. Алар туура ишеним, туура чечим, туура сөз, туура аракет, туура жашоо, туура эмгек, туура ойлонуу жана туура баалоо.

Будда Брахма дининдеги белгилүү төрт топту кабылдабайт. Брахман тобунун артыкчылыктарын моюндабайт жана аларды өзгөчө деп эсептебейт. Адамдардын баарын тең деп эсептеп, аларга бирдей укуктарды тааныйт. Брахманизмдеги парйаларга кучагын ачат. Адамдарды ыйык деп эсептебейт. Тескерисинче, адамдардын кемчиликтери көп экенин жана азга канаат кылып, орозо кармоо аркылуу гана бул күнөөлөрдөн кутулуга боло тургандыгын айтат. Бирок, бул эрежелердин, илимдердин дин менен, Аллаху тааланын ыраазычылыгы менен эч кандай байланышы жок. Алардын рухтары бош. Себеби, буддизмде Аллах ишеними такыр жок.

Азиядагы Тайланд, Бангладеш жана Малайзия мамлекеттеринин арасындагы Бирма эли – сабатсыз, адамгерчилик принциптеринен алыс, төмөн кулк-мүнөздүү эл. Б.з.ч. 543-жылы Будда дини ошол жерге жетип барган. Бул динде акыйкат, адилеттүүлүк, мээримдүүлүк деген нерселер болбогондуктан жапайы адамдар арасында тез эле жайылган. Арадан 10 кылым өткөндөн кийин Индиядан келген мусулман соодагерлердин ошол аймакка Исламды алып келүүлөрү менен Ислам илими, Ислам ахлакы жайылган. Кийин Британиядан колонизаторлор келип табыгый байлыктарын талап кетишкен. Дүйнө жүзүнүн башка жерлеринде жасагандыктары сыяктуу эле ал жерлерде да жалган сөздөр менен, курал-жарактын күчү менен, тыңчылардын жана миссионерлердин куулуктары менен жергиликтүү элдин оюна Исламга карата душманчылыкты сиңиришкен. Экинчи Дүйнөлүк Согуштан кийин колонизаторлор бул аймактан толук чыгып кеткен болсо да, аркасында Исламга кас болгон жапайы жырткычтардын тобун даярдап калтырышкан эле. Зулумдуктан качкан дин адамдарынын жазган каттарынан белгилүү болгондой, Бирмалык аскерлер үйлөрдү басып алып, эркектерди өлтүрүп, аялдарды, кыздарды алып кетип, билгендерин

кылышууда, адеп жерлерин кесип, көздөрүн оюп алгандан кийин тоолорго, токойлорго таштап кетишүүдө. Мусулмандар шейиттерге Аллаху таала жаракаттардын, сыныктардын азабын сездирбей тургандыгына ишенишет. Ошондуктан, шейиттер дүйнөгө кайра келип, кайра шейит болуунун лаззатын тартууну каалашат. Бирмада мусулмандарга каршы колонизатордук пландарын ишке ашырып жаткан жапайылар болсо кожоюндары менен бирге дүйнөдө да, акыретте да илахий азап тартышат.

Б.з.ч. 479-жылы 70 жашында кайтыш болгон **Конфуций** Кытай философу эле. Ал адамгерчилик жана мамлекет башкаруу тууралуу жазган китептери менен таанымал болгон. Философиясы кийин диний мазхабка (жолго) айлантылган. Китептеринде самавий (Аллах тарабынан жиберилген) диндерге катыштуу эч кандай маалымат кездешпейт.

## Шаманизм

Нух пайгамбардын үчүнчү уулу Яфес урпактары менен Азиянын орто аймактарына отурукташты. Ошол жерде көбөйүшүп, Чыгыш Азияга жана ошол доордо бар болгон кургактык жолдору аркылуу Океания аралдарына тарашты. Яфес кайтыш болгондон кийин көп жылдар өтүп адамдар көөп-кутуруп, Нух алейхиссалам менен Яфестин динин, үгүттөрүн унутушуп, айбан сыяктуу жашай башташты. Жылдыздарга, айга, күнгө, буттарга, жиндерге сыйына башташты, ар түрдүү жолдорго бөлүнүштү.

Ушундай ойдон чыгарылган жаңылыш жолдордун бири – **Шаманизм.** Европалыктар тарабынан “Chamanisme’’ деп аталган бул бузук ишеним качандыр бир кездерде Чыгыш Азия капырларынын ойлоп тапкан дини болчу. Азыркы учурда Сибирь жана Тынч океанындагы аралдарда жапайы адамдар арасында кеңири тараган. Алар күндүн ичинде жашай тургандыгына ишенишкен кудайга жана жиндер менен периштелерге сыйынышат. Эң чоңун “шайтан” (демон) деп аташат. “Шаман” деп аталган дин башчылары аттын куйругун тагынып алат. Жинди кууп жиберүү үчүн моюндарына добулбас асып алышат. Кээде добулбас уруп жиндерди куушат. Сыйкырчылык аларда керемет болуп эсептелет. Бул дин да Брахман жана Будда

диндери сыяктуу бир замандарда пайгамбарлар тарабынан алып келинген чыныгы диндин кылымдар бою жахилдердин булмалап өзгөртүүлөрү натыйжасында калыпташкан.

## Бахаилик

Бул динсиздердин жетекчиси – Бахауллах. Ал Албаб Али Мухаммед деген Ирандыктын шакирти эле жана орунбасары эле. Албаб аны “күзгү” деп атачу. “Бул күзгүдөн Аллах көрүнөт деп айтчу. Ал өлгөндөн кийин ордун ээлеген Бахауллах аларга жетекчи болуп, “бахаилик” деп аталган негизсиз идеологияларын тарата баштаган. Өзүнүн ордуна уулу Абдулбаха Аббасты отургузган. Аббас **“Гаснии азам”** деген атка ээ болгон. Европа менен Америкага барган Аббас бахаиликке жүз миңден ашуун адамды тартып, 1921-жылы кайтыш болгон. Ордуна уулу Шавкий келет. Ал дагы бахаиликти жайган. Бахауллах өзүн пайгамбар жана акыр замандын куткаруучусу деп таанытчу эле. Өзүнө “капыр” деген кара такты алгачкы жолу ушул сөзүнүн натыйжасында алган. Эки миң жылдан кийин дагы бир пайгамбар келе тургандыгын айткан. Аларда 19 саны ыйык сан болуп эсептелет. Ишенимдери боюнча, ар бир бахаи он тогуз күндө бир жолу 19 бахаини үйүнө чакыруусу шарт имиш. Негиздеген ыймансыздык жолдору “Коомдук адилет үйү” аттуу жогорку кеңештерине шайланган он тогуз бахаи тарабынан башкарылат. Ар бир бахаи жыл сайын тапкан акчасынын бештен бирин ошол жогорку кеңешке берүүгө мажбур. Аларда 11 жашта үйлөнүү кажет имиш. Бойдок өмүр сүрүүгө тыйым салынган имиш. Жылаңач аялдар менен жыйналыш уюштуруу ибадат болуп эсептелет имиш. Башка ибадаттын кереги жок деп эсептелет. Ар түрдүү уятсыздыктар абройлук деп саналат. Ислам динин ыдыратууга аракет кылуучу топ болуп эсептелет.

Бахаилердин дүйнө жүзүндө 88 жерде уюмдары бар. Христиан, яхуди, мажусий, сихтер жана буддистерди алдап, өздөрүнө тартууда. Алар эң көп корко турган душмандары Ислам аалымдары. Өз динин билген, түшүнгөн эч бир мусулманды алдай алышкан эмес. Китептерин, үгүттөөчү басмаларын кырк сегиз тилге которушуп, жер жүзүнө таратышып, бул жолго миллиондогон акча жумшап

жатышканы менен Ислам дининин алдында алсыз болуп, барган сайын жоголуп барууда. Бирок, Европада, Америкада жана Австралияда 77 жергиликтүү коомду расмий каттоого киргизишкен. 1902-жылы Орто Азияда жана 1920-жылы Чикагодо салынга эки чоң ибадатканалары бар. Улут, уруу дегенди кабылдашпайт. Коммунисттер сыяктуу бүт дүйнөгө жайылууну, бир жерден башкарылууну көздөшөт. Жеке адамдардын кызыкчылыктарын ойлошпойт. Мамлекеттик капитализмди жакташат.

Ибадаттары, уюмдары, милдеттери "Акдас" деп аталган китептеринде жана "Осуяттар кагаздарында" жазылган. Аллаху таалага ишенүүнү жана башка бир топ маалыматтарды Ислам дининен алышкан. Исламга кайчы келе турган жактары да көп. Логикалык жана көпчүлүгү социалдык болгон көз караштары дин, "илахий вахий" деп түшүндүрүлүүдө.

Намаздары – Хайфаны карап туруп, Аллахты ойлоо. Ажылыктары Бабдын Шираздагы үйүн же болбосо Бахауллахтын Багдаддагы үйүн барып көрүү болуп саналат. Аят окуу – жүрөк менен Аллахты ойлоо болуп эсептелет имиш.

Азыркы учурда Ислам душмандары Исламды жыгуу үчүн бардык жаман жолдорго барышууда, Исламга душман болгон ар бир жамандыкты кооз сөздөр менен макташууда. Өздөрү Бахаиликке маани бербесе да, бир гана Исламга каршы топ болгондуктан, бул динсиздерди көкөлөтүп макташып, китептерди жазышууда жана аларды таратуу үчүн ат салышууда.

## Ахмадия (Кадиянилик)

Индиядагы Пенжаб шаарында 1880-жылы – Мирза Гулам Ахмед Кадияни тарабынан курулган. Ал 1835-жылы туулуп, 1908-жылы өлгөн. Ката пикирлерин Британдык колонизаторлор Индияны басып алгандан бир жылдан кийин тарата баштаган. Исламды ичинен жыгуу үчүн Британдыктар тарабынан курулуп, каржыланган бул секта Британ тыңчыларынын жардамы менен тез жайыла баштаган. Абдуррашид Ибрахимдин түрк тилиндеги **"Алеми Ислам"** (Ислам ааламы) аттуу китебинин экинчи томундагы "Англичандардын Ислам Душмандыгы" темасындагы жазуусунун бир жеринде:

“Ислам халифатын тезирээк кулатуу – Британдыктардын башкы максаты. Крым согуштарына себеп болгондуктары жана анда түрктөргө жардам бергендиктери – халифатты жойууга багытталган айлакерлиги болгон. Париж келишими аны көрсөтүп турат. (1923-жылы болгон Лозан келишиминин жашыруун отурумдарында алар ошол душмандыктарын ачык көрсөтүшкөн эле). Түрктөрдүн башына түшкөн кыйынчылыктардын, саясий балээлердин бардыгы кандай шылтоо жана эмне себептер менен жашырылса да ар дайым Британдыктардан келген. Британ саясатынын негизи – Исламды жок кылуу. Бул саясаттын себеби – алардын Исламдан коркуулары. Мусулмандарды азгыруу жана алдоо үчүн саткындардан усталык менен пайдаланууда. Аларды мусулмандардын арасында Ислам аалымы, дин таанытуучу, каарман катары таанытып, алардын колу менен пландарын ишке ашырышууда. Исламдын эң чоң душманы – англистер”, - деген. Американын укук жана саясат таануучусу Брайн Уиллиам Женнингс өзүнүн китептери, конференциялары менен жана 1891-1895-жылдарында АКШ Конгресинин өкүлдөр кеңешинин мүчөсү болуу менен таанылган адам. 1913-1915-жылдары АКШ Тышкы Иштер Министирлигинин өкүлү болгон. 1925-жылы кайтыш болгон. **“Индияда англис бийлиги”** аттуу китебинде Британдыктардын Исламга каршы душмандыктары жана кылган зулумдуктары тууралуу кеңири маалымат берген.

Британдыктардын куралы болгон Кадияниликтин куруучусу Гулам Ахмед Кадияни кайтыш болгондон кийин ордуна Хаким Нуреддин халифа болгон. 1914-жылы анын ордуна отурган Башируддин Махмуд 1889-жылы туулуп, 1965-жылы өлгөн. Ахмед 1905-жылы Индиянын Кадиян шаарында **“Ал-васият”** китебин жарыялап, өзүн убада кылынган **“Месих”,** б.а., Иса алейхиссалам деп тааныткан. Уулу Башир Ахмедилердин борборун Раббах деген жерге көчүрүп, Ахмадия жолунун бузук ишенимдерин **“Чыныгы Ислам”** деген ат менен жая баштады. **“Курандын тафсири”** деген наам менен чыгарган эки чоң китеби Курани каримге терс жана жаңылыш, бузуку сөздөргө толгон. Ал бул китебинде 1300 жылдан бери тафсирчилердин көңүл бурбаган экономикалык жагдайлар тууралуу жазгандыгын айтат. “Аллахтын мындай илимди бир гана пайгамбарларга жана алардын халифаларына бере тургандыгын

ишенич менен айта аламын", - деген. **"Курани каримге өзүнүн жеке көз караштары боюнча тафсир кылган адам капыр болот",** - деген хадиси шариф алардын Исламдан алыс, жаңылыш жолдо экендиктерин көрсөтүүдө. Мухаммед Сыддык Хасан Хан **"Китаб-ул-изаа"** деп аталган китебинде мындай дейт: "Азыркы учурдагы дажжалдардын бири – Гулам Ахмед Кадияни. Аллах аны андан да жаман кылсын. Жамандыгын бүт адамдарга билдирсин! Анын куфур жолуна түшкөндөрдү да ушундай кылсын. Анткени, ал чоң фитна чыгарды. Алгач Махди экенин айтты. Анан пайгамбардын ишине аралашты. Христиан мамлекеттерин мусулмандарды бөлүү саясатынын куралы болду". Алар: "Чыныгы Исламият бир гана Ахмадилик", - деп ишенишет. Экөө да хадиси шариф менен макталган алгачкы эки кылымдын туура жолунан тайып, адамдарды куфур жана жаңылыштыкка тартууда. Пенжаб жана Бомбейде сабатсыз элдин арасында бат эле тараган бул жол азыркы күндө Европа жана Америкада жайылууда. Өздөрүн мусулман деп эсептегени менен, бузук ишенимдери жана ритуалдарынын аркасында мусулмандыктан чыккан. Куфурга себеп болуучу нерселери көп болсо да, төмөндөгү үчөө өтө маанилүү:

1. "Ахмади" жана "Кадияни" деп аталгандардын пикири боюнча Иса пайгамбарды крестке асып өлтүрүүнү каалашкан эмес эле. Ал өзүнөн өзү өлдү жана жерге көмүлдү. Кийин кабырдан чыгып Индустандагы Кашмирге барды. Ошол жерде Инжилди үйрөтүп кайрадан кайтыш болду.
2. Жеке бир Махди келбейт, Иса жана Мухаммед (алейхимуссалам) пайгамбарлардын рухтары адам кейпинде көрүнөт. Ал – Мирза Ахмед.
3. Мусулмандыкта жихад бар. Бирок, ал курал-жарак менен эмес насихат менен болот. Кан төгүү, жан берүү жок, муздак согуш бар. Алар ушундайча Курани каримдин маанисин өзгөрткөн, жихад тууралуу айтылган аяттарды жокко чыгарган болуп саналат.

Гулам Ахмеддин уулу Башуриддиндин **"Жаңы дүйнө тартиби"** деп аталган китеби куфур сөздөргө толгон. Индиялык аалым Мухаммед Анваршах Кашмири кадиянилерге жооп катары "**Акидат-ул-Ислам фи хаяти Иса алейхиссалам", "Икфар-ул-мулхидин"**

жана **"Хатим-ун-набиин"** деп аталган китептерин жазган. 1933-жылы кайтыш болгон. Ушул үч китебинде Мирза Гулам Ахмед Кадияни тууралуу мындай дейт:

"Ал Иса алейхиссаламдын асмандан түшө тургандыгына ишенбейт: "Ал асылган, өлтүрүлгөн. Ал атасыз эмес болчу. Юсуф Нажжардын уулу эле", - дейт. Улуу Пайгамбарга яхудилер сыяктуу жаман сөздөрдү айтат. Өзүнүн пайгамбар экендигин, жаңы дин алып келгендигин айтат. "Иса асмандан түшөт деген сөз менен менин келе тургандыгым тууралуу кабар берилген", - дейт. Исламдын далилдерин өзүнчө өзгөртүп, ишенүүгө тийиш болгон нерселерди жокко чыгарууда. Мухаммед алейхиссаламдын пайгамбарлардын акыркысы экенине, баарынан жогору экенине ишенбейт. Өзүнүн миңдеген мужизасы бар экенин, алардын башка пайгамбарлардын мужизаларынан көп жана жогору экенин айтат. Көптөгөн аяттардын өзү тууралуу келгенин, Куранда макталганын айтууда".

Ахмед Кадияни монгол-татар улутунан эле. Исмаили сектасындагы динсиз эле. Өтө көп китеп окуган. Ахли сүннөткө душман эле. Британдыктар Исламды ичинен жыгуу үчүн жасаган пландарын ишке ашыра турган бир саткынды Индияда да издеп жүрүшкөн болчу. Табылгандардын арасындан аны тандап алышат. Көп акчага сатып алышат. Ал алгач бахаи катары сахнага чыгарылган. "Мужаддидмин" - деп жүрдү. Анан: "Махдимин", - деп айтты. Ал кийин: "Асмандан түшө тургандыгы тууралуу билдирилген Иса Месихмин", - дейт. Акырында пайгамбар болуп, жаңы дин алып келгендигин жарыялады. Кадияндагы мечити – "Масжиди Акса", шаары – "Мекке" шаары имиш. Кийин көчүп өткөн Лахор шаарын "Медина" деп эсептеди. Бир кабрыстан салдырып, аны **"Макбарат-ул-жанна"** деп атайт. "Бул жерге көмүлгөн адам Бейишке барат", - дейт. Өзүнүн аялдарын **"уммахат-ул-муминин"** (мусулмандардын энелери) деп атаган. Алдаган адамдарын "үммөтүм" деп эсептеди. Мужизаларынын эң чоңу – **"Мухаммадибейгум"** деп аталган никеси экен. Асманда кыйыла турган бул нике өзүнө вахий аркылуу билдирилген экен. Динин 1888-жылы жарыялаган. 1908-жылы өлүп, Тозокко кетти. Өзүнө ишенбегендерди капыр деп атаган.

Ал **"Хакикат-ул-вахий"** деген китебинин 148-бетинде: "Аллах бул үммөт ичинде Исадан да жогору Месихти жаратты. Иса азыр

тирүү болгондо менин жасагандарымды жасай алмак эмес эле. Менин мужизаларым ал кишиде көрүлгөн эмес эле", - дейт. 107-бетинде: **"Фараонго расул жибергенимдей силерге да расул жибердим",** - деген аяттагы пайгамбардын өзү экенин жазган. 68-бетинде: "Аллах мени пайгамбар катары жиберди. "Убада кылынган Месих сенсиң", - деди. Мага үч жүз миң мужиза берди", - дейт. **"Барахим-ул-Ахмадия"** китебинин 56-бетинде өзүнүн мужизаларынын Мухаммед алейхиссаламдын мужизаларынан да көп экенин жазган.

Мухаммед алейхиссаламдын пайгамбарлардын акыркысы экендигин билдирген 150 хадиси шариф бар. Алардын 30 чактысы **"Кутуб-и ситтада"** жазылган. Иса алейхиссаламдын асмандан түшө тургандыгы тууралуу да ачык билдирилген. Аларга ишенбеген адамдын ыйманы кетет. Ошол себептен Кадияниликтин Ислам менен эч кандай байланышы жок.

"Кадияни" же болбосо "Ахмади" деп аталган бул жолдун Исламды ичинен жыгуу үчүн Британдыктар тарабынан курулгандыгын далилдери менен ачыктап берген **"ал-Мутанабби-ул-Кадияни"** деп аталган араб тилиндеги китеп Пакистандагы Мултанда 1967-жылы басылган. Бул китепке Анвар шах Кашмиринин **"Икфар-ул-мулхидин"** аттуу китебинин башындагы Мухаммед Юсуф Бинуринин баалуу жазмалары менен **"Хаванат-ул-Ислам"** аттуу рисаласы да киргизилип, 1973-жылы Стамбулда басып чыгарылган.

## Даразилер

Даразилер жаңылыштык менен "дурузи" деп аталууда. Мухаммед Амин ибн Абидин хазирети **"Радд-ул-мухтар"** китебинин үчүнчү томунда муртаддар тууралуу мындай дейт: "Даразилер мусулман ысымын алышты. Намаз окугандары да бар. Бирок, ыймандары жаңылыш. Танасухка (реанкарнация, рухтун адамдан адамга көчүп жүрүүсүнө) ишенишет. Арак жана зинакорлукту адал деп эсептешет. Теңирлик сыпаттар адамдан адамга өтөт деп айтышат. Өлгөндөн кийин тирилүүгө, намазга, орозого, ажылыкка ишенишпейт. "Алардын мааниси – дүйнөдөгү жашоону ireттөө", - деп ишенишет. Пайгамбарыбызга жарашпай турган сөздөрдү айтышат. Шам муфтийи Абдуррахман **"Имади**

**фатавасында”** аларды мулхиддер жана Исмаилиддер сыяктуу ишене тургандыктары тууралуу кабар берилген. Төрт мазхабдын аалымдары: “Алардан жизйа[27] алып, Ислам мамлекеттеринде турууларына уруксат берүү адал болбойт. Алардан кыз алуу, сойгон жандууларынын этин жеген – жаиз эмес (болбойт)”, - дешет. **“Фатаваи хайрийа”** китебинде алар тууралуу кеңири маалымат берилген. Алар “зындык”, “мулхид”, “мунафык” деп аталат. Ишенимдери жаңылыш болгондуктан шахадат калимасын айтканы менен мусулман болушпайт. Ислам динине кайчы келген ишенимдеринен кайтмайынча мусулман болбойт. Алар китептүү жана китепсиз капырлардан да өткөн зыяндуу”.

Бул мулхиддер (динсиздер) “Аллах Алинин жана анын урпактарынын сүрөтүндө көрүндү”, - дешет. Он биринчи Имам Хасан бин Али-Аскаринин адамы деп эсептелген Ибни Нусайрдын ойлоп тапкан жаман сөздөрүнө ишенишет. Сириядагы даразилердин өздөрүн “алеви” деп эсептей тургандыгы **“Мунжид”** китебинде жазылган.

## Язидилер

Улуу Ислам аалымы Сеййид Шариф Журжанинин **“Тарифат”** деген китебинде кыскача жана **“Милал-нихал”** китебинде кеңири жазылганы боюнча “харижа” деп аталган адашкан сектадагы (жолдогу) адамдар жети топко бөлүнөт. Алардын ичинде “Ибадия” тобундагылар – Абдуллах бин Ибад деген адамдын жактоочулары. Бул адам Хазрети Али «радыйаллаху анх» Хазрети Муавия менен аны башчы кылуу жөнүндө келишип алгандандыктан Хазрети Алиден айрылган. Андан кийин Траблусгарпка барып, “Ибадия фыркасын” (сектасын) курган. Хижрий 153-жылы анын адамдары халифага каршы көтөрүлүшүп, Траблусгарпты басып алышат. Өздөрүнөн башка мусулмандарды “капыр” деп эсептешкен. “Согуш учурунда алардын мал-мүлкүн тартып алууга болот”, - деп кабар таратышты. “Чоң күнөө кылгандар мусулман болбойт”, - дешет. Хазрети Алини жана бир топ сахабаларды капыр деп эсептешкен.

Ибадия тобу төрткө бөлүнөт. Алардын ичинде Язид бин Анисанын жактоочулары “Язидилер” деп аталат. Алар араб эмес

27 Бир мусулман мамлекет тарабынан дини башка жарандарынан алынуучу салык түрү.

элдерден бир пайгамбар келет, ага асманда жазылган бир китеп түшөт, Мухаммеддин дининен чыгат, жылдыздарга сыйына баштайт деп эсептешет. Чоң, кичине каалаган бир күнөөнү кылган адам ыйманынан ажырайт дешет.

1966-жылы ноорузда Ирактан Анатолияга келген язиди шейхи Умавинин айтуусу боюнча язидиликти жайган – Ади деген Сириялык киши. Ал Аббасилердин кысымынан качып, Ирактын түндүгүндөгү Сенгал тоолорундагы Ладеш тааласында жашынып, "Адавия" деген жолду курган. Күрттөр жана арабдардын арасында жайылган бул ишеним "Язидилик" деп аталат. Ал 1154-жылы 80 жашында өлдү. Ордуна тууганынын уулу II. Ади отурган. Кийин анын да уулу – шейх Хасен башчы болгон. Аны доорунда язидилердин сандары артып, сексен миңге жеткен.

Язидилердин ишенимдери мусулманчылык менен христиан дининин аралашмасынан турат. Алар шайтанга сыйынышат. Иблисти периште жана тоос деп эсептешет. Шайтанды жамандаган адамды өлтүрүшөт. Кыйынчылык, балээ-кырсыктарды шайтан жаратат деп ишенишет. Мусулмандар менен христиандардан уккандарын Язидилик деген ат менен үгүттөшөт. Мусулмандардын ыйманы жана ибадаттарынын эч бири аларда жок. Ладеш талаасындагы Баадир айылындагы кабрыстандарга барышып, айланууну ажылык деп эсептешет. Аны Сентябрь айында жүзөгө ашырышат. Күнүнө күн чыккан маалда аны карап турушат. Таңда күндүн нуру биринчи түшкөн топуракты өбүшөт. Күн батканда ага жалбарышат. Муну намаз окуу, ибадат кылуу деп эсептешет. Январь айында үч күн орозо кармашат. Ушул сыяктуу ар түрдүү амалдарын намаз, орозо, ажылык деп атап жүрүшөт. Бул сөздөрүн уккан адам аларды мусулман деп ойлойт. Язидилердин окуу, жазууну үйрөнүүсү күнөө болуп эсептелет. Ошол себептен алар сабатсыз. Мусулманчылык тууралуу эч нерсе билишпейт. Аларда сакал алуу да – күнөө. Адамдарды дүйнөдө жана акыретте кыйынчылыктарга сүйрөөчү ушул негизсиз динге каршы алгачкы жолу Мусул амири Имамуддин Занги ишке киришип, аскер башчысы Бадриддин Лулуну шейх Хасенге жиберет. Аларды талкалайт. Башчылары Умавиддин айтуусу боюнча бүгүнкү күндө он миллионго жакын язиди бар. Алар Ирак, Сирия, Йемен, Азербайжан, Түркия жана Индияда жашашат. Сабатсыз

деп, алты жүз жылдык Осмон мамлекетин тарых ирээтинде болсо да атап кетүүнү кызганып, көңүл сыртында калтырган. Аталган китепте Исламдын таралуу түрү менен Исламдагы жихадды өзүнүн жеке көз карашы боюнча бурмалап, түшүндүрөт. Зекеттин берүү эрежесин азыркыга чейин эч бир аалым көрсөтпөгөн түрдө түшүндүрөт.

**“Исламда социалдык адилеттүүлүк”** деп аталган китебинде Хазрети Османга арсыздык менен тил тийгизет. **“Фи-зилал-ил-Куран”** деген тафсир китебинин биринчи томунда жихаддын бир бөлүгүн кабылдап, негизги бөлүгүнө каршы чыгат: “Адамдардын динге кирүүсүн жеңилдетүү үчүн жихад кылынбайт”, - дейт. **“Жихад зулумдук кылгандарга жана заалымдарга каршы кылынат”** деген аятты негиз кылып алып, мусулмандарды өкмөткө каршы баш көтөрүүгө, фитна чыгарууга чакырат. Бирок, заалым кишилерге, жада калса, мусулман эмес өкмөттөргө да каршы чыгууга динибиз тыюу салат. Мындай баш көтөрүү жихад эмес, бул - акмактык. Андай замандарда кылына турган жихад Ислам илимдерин таратуу, ыймандуу жаштарды тарбиялап чыгарууга аракет кылуу болуп эсептелет. “Хаж” сүрөсүнүн 39-аятында: **“Момундарга чабуул жасаган заалымдарга каршы жихад кылууга уруксат берилди”,** - делген. Меккеде капырлар мусулмандарга зулумдук кылып, өлтүрүп жаткан кезде мусулмандар аларга каршы согушуу үчүн Пайгамбарыбыз аркылуу Аллахтан кайра-кайра уруксат сурашкан. Уруксат берилбеген. Мединага хижрат кылынгандан кийин ошол аят келип, жаңыдан курулган Ислам мамлекетинин Меккедеги заалымдар менен согушуусуна уруксат берилген. Бул аят мусулмандардын мусулман эмес, заалым өкмөткө каршы баш көтөрүүсүнө эмес, Ислам мамлекетинин элдердин Исламды угууларына, мусулман болууларына тоскоол болгон заалым диктаторлордун аскерлери менен согушууга уруксат берет.

Сейийд Кутбдун ушу негизсиз идеялары Мысырда фитна чыгуусуна, он миңдеген мусулмандардын зынданга ташталуусуна, көптөгөн адамдардын өлтүрүлүүсүнө себеп болду. Ал булардын жазасын кыяматта тартат. Сабатсыздык менен кылган иш-аракеттери жана акмактык менен жазылган жазуулары аркылуу өкмөткө каршы төңкөрүштүн чыгуусуна себеп болгондуктан, х.1386-жылы (м.1966)

өлүм жазасына тартылган. Билими, акылы жана ыкыласы болбогон дин адамдары тарых боюнча дайым ушундай саясий апааттарга себеп болгон. Ислам илимдерин фитна чыгарбай, тынч жол менен жайган билимдүү жана акылдуу дин аалымдары ар дайым ийгиликке жеткен.

Кадызада Ахмед хазирети **“Биргиви осуятнамасы”**нын шархынын (түшүндүрмөсүнүн) 200-бетинде: “Күч колдонуу аркылуу амри маруф жана нахйи мункар кылуу, б.а., күнөө кылып жаткандарга тоскоол болуу - өкмөт адамдарынын милдети. Сөз менен, жазуу менен жихад кылуу – аалымдардын милдети. Жүрөк аркылуу, дуба кылуу аркылуу жихад кылуу – ар бир момундун милдети. Таасири боло тургандыгына, натыйжага жете тургандыгына көзү жетсе, бул милдеттерди аткаруу важиб болот. Фитна-фасаддын чыгуусуна себеп болот деп ойлосо, насыятты таштоо важиб болот. Фитна чыккан жерге зарыл болбостон барууга болбойт. Эгер динин коргоо үчүн хижрат (көчүү) кыла турган болсо жакшы болот. Бейишке кирүүгө ылайык болот. Шапаатка жетет. Амри маруф жана нахйи мункар (жакшылыкты буюруп, жамандыктан кайтаруу) кылган кезде, ниеттин калыс болуусу, жагдайды жакшы изилдеген болуусу, Аллаху тааланын бул маселедеги буйругун жакшы билүүсү, сабырдуу болуп, чыр-чатак чыгарбоосу, жылуу сүйлөп, жазуу менен жеткирүү керек”, - деп жазылган. Демек, күч колдонуу аркылуу жасала турган жихадды өкмөт жасайт. Жихад Сеййид Кутбдун айтканы сыяктуу эмес. Стамбулдагы жогорку Ислам институтунун мурдагы директору жана мугалими Ахмед Давуд уулу х.1394-жылы (м.1974) Стамбулда басылган **“Динди түздөйм деген дин бузгучтары”** аттуу китебинде: “Сеййид Кутб адабиятчы, бираз диний маданияты бар, Мехмед Акифке окшош. Сөзү динде далил боло албайт. Анткени, ал дин аалымы эмес”, - деп жазат. Сеййид Кутб “Зумар” сүрөсүнүн 3-аятынын тафсиринде: “Таухид менен ихлас ээси Аллахтан башка эч кимден эч нерсе сурабайт. Эч кандай жаратылган нерселерге ишенбейт. Адамдар Ислам көрсөткөн таухидден ажырады. Азыркы кезде бүткүл Ислам мамлекеттеринде олуяларга ибадат кылынат. Исламдан мурдагы кездерде арабдардын периштелерге, айкелдерге сыйынышкандыгы

сыяктуу алардан шапаат тилешет. Таухид менен ихлас ээлери Аллах менен кул арасына бир ортомчуга муктаж эмес. Эч кимден шапаат тилебейт”, - деп жазат. Бул сөздөрү менен ахли сүннөт аалымдарынын ага берген жооптору **“Faideli Bilgiler”** китебинде жана араб тилинде жазылган **“Фитнатул-ваххабия”** китебинин соңунда берилген.

### Хамидуллах

Ката жолдогу дин адамдарынын бири – Хамидуллах. Ал хижрий 1326-жылы (м.1908) Индиянын түштүгүндө жайгашкан Хайдарабадда туулган. 1971-жылы Стамбулда аны менен сухбат өткөрүлгөн. Ислам аалымдарына, Салаф-и салихинге ишенбей турганын, Хайдарабаддагы устазынын сөздөрүнө каршы келүүчү маалыматтардын бардыгына каршы экендигин айткан. Ошол жерде Османия университетинде окуган. Мамлекеттик укук тармагында доктордук диссертациясын жактаган. 1947-жылы Индия өкмөтү аны жарандыгынан ажыраткан. Өзү Париждеги CNRS илимий изилдөөлөр борборунун мүчөсү. Исмаилий мазхабында ахли сүннөт душманы болуп жетилип чыккан. Эмгектери аркылуу ачык айкын жана айлакерлик менен Исламды бузууга, ахли сүннөт аалымдарын каралоого тырышууда. **“Исламга кириш”** жана **“Ислам пайгамбары”** деген китептеринде ката жолдогу пикирлерин таратууда. “Саба” сүрөсүнүн 28-аятында: **“Сени бардык адамдарга пайгамбар кылып жибердим”,** - деп айтылат. Ал эми, ал болсо бир гана мусулмандардын пайгамбары экенин көрсөткөн ат менен китеп жазган. Капырлардын көпчүлүгүнүн ишеними ушундай.

**“Ислам пайгамбары”** китебинде мираждын бир гана рух менен жүзөгө ашкандыгын айтып, өзүнүн ахли сүннөттөн эместигин билдирген. Ошол китепте: “Кыркка толгон бул адам элдерди тарбиялоого киришти”, - деп, Пайгамбарыбызга каршы адепсиз сөздөрдү колдонот. Пайгамбарыбыздын али пайгамбар экени билдирилбей туруп, кара бир койду буттардын алдында курмандыкка чалганы, бала кезинде карындашы Шайманын ийинин тиштеп алгандыгы сыяктуу жалгандарды “дин” деп жаза тургандай деңгээлде душмандыгын ашкерелейт. Хамидуллахты көптөгөн адамдар аалым деп эсептешет, бирок, анын китептери дыкаттык менен окулуп изилдене турган

болсо, анын Исламга жана Ислам тарыхына христиан чыгыш таануучу жагынан кароого аракет кылгандыгы байкалат. Пайгамбарыбыз Мухаммед алейхиссаламга кандай адептүүлүк көсөтүү керек экендигин билүү үчүн анын сахабаларын жакшы таануу керек. Согушта арстандай айбатуу, тынч замандарда ар илимдин чебери болгон **асхабы кирамды** таануу үчүн да **ахли сүннөт аалымдарын** таануу кажет.

### Мусулмандар эмне себептен артта калган?

Тарыхтын бардык доорлорунда теги, тили, үрп-адаттары ар түрдүү миллиондогон адамдардын араларындагы айырмачылыктарды таштап, бир ишенимдин же болбосо пикирдин тегерегинде жыйналып, империяларды кургандыктары кездешет. Ушундай империянын же мамлекеттин эң чоңу Орто Кылымдарда курулган. Эч кандай өзгөртүү киргизилбеген жалгыз дин Ислам дининин жакшы ахлак (адамгерчилик) эрежеси менен кооздолгон, бири-бирин сүйгөн, бири-бирине жардамдашуу колун созгон, ар түрдүү тектен куралган чоң коомдордон түзүлгөнүн билебиз. Бул коомду сактап турган негизги нерсе Аллаху таала тарабынан буйрук кылынган эмгекчилдик, адилеттүүлүк, жакшылык, урмат сыяктуу диний негиздер эле. Осмондук түрктөрүн Сакария дарыясынын жээгинен кыска убакыттын ичинде Венага чейин жеткизген күч Султан Осмон менен анын балдары карманган Ислам дининин рух менен денени жетилдирген жаркын жолу эле. Себеби, Исламда мусулмандар бири-бирине бир тууган болуп эсептелет.

Христиан динин карманган Европанын жалгыз күчтүү мамлекети болгон Францияны алууга чыккан Атилланын (хижраттан 168 жыл мурда өлгөн) карамагындагы Туран гунндары каалаган бир акыйкат динди карманган болгондо жана ошол аймакка ошол акыйкат диндин ахлагын, руханий дүйнөсүн алып барганда, Хазрети Омардын «радыйаллаху анх» аскеринин адилеттүүлүгүнө, мээримдүүлүгүнө таң калып, кубаныч менен мусулманчылыкты кабыл кылган Шам христиандары сыяктуу попторунун кысымынан, королдордун эзүүсүнөн тажаган Батыш христиандары да аларга кучагын жайып, азыркы Европанын дини менен көрүнүшү башкача болор эле.

Омаяддар Ислам динин Испаниядан Европага алып кирген. Фес, Куртуба (Кордова) жана Гренада университеттерин ачып, Батышка илим жана техниканын жетишкендиктерин жеткизди. Христиан дүйнөсүн ойготуп, азыркы цивилизациянын ошол кездеги негизин түздү. Дүйнө жүзүндөгү алгачкы университет Фес шаарында жайгашкан Хайруан университети экендиги бардык энциклопедияларда жазылган. Ал х.244-жылы (м.859) негизделген.

**“Камус-ул-алам”** китебинде: “Андалусия султаны үчүнчү Абдуррахман «рахметуллахи таала алейх» элинин территориясын кеңейтип, бекемдеген. Фесте бийлик курган Идрисилерди жаңылыш жолдогу Фатимилерге каршы колдогон. Аларды өзүнүн бийлигине кошуп алган. Күчтүү деңиз флотун калыпташтырган. Өзү да жактоочулары да өтө билимдүү, адептүү кишилер болгон. Аалымдарга жана илимге чоң маани берчү эле. Ошондуктан, Андалусияда илим жана техника интенсивдүү түрдө өнүккөн. Сарай менен мамлекеттик уюмдар илим борборуна айланган. Ар тараптан илим үйрөнүү үчүн Куртубаны көздөй адамдар агып келе баштаган. Куртубада чоң жана өтө өнүккөн медицина факультети ачылган. Бул Европада ачылган алгачкы медицина факультети эле. Европалык королдор менен мамлекеттик адамдар дарылануу үчүн Куртубага барып, ал жердеги маданиятка, адамкерчиликке, цивилизацияга, меймандостукка таң калышчу эле. 600 миң китеби бар китепкана да салдырган. Куртубадан үч сааттык жерде жайгашкан **Вади-ул-Кабир** талаасында **“Аззахра”** деп аталган өтө чоң кол өнөрчүлүк чеберчилиги менен кооздолгон сарай, кооз бакчаларды жана чоң мечит салдырган. Куртубадан көптөгөн атактуу аалымдар чыккан. Андалусиядагы **“Бани Умаййа”** халифаларынын сегизинчиси болгон III. Абдуррахман элүү жыл адилеттүү бийлик куруп, хижрий 350-жылы (м.961) 72 жашта кайтыш болгон”, - деп жазылган.

Бирок, кийин Андалусия мусулмандары Ислам ахлагына, Аллаху тааланын буйруктарына маани бербей койду. Мамлекеттин ичинде ахли сүннөт ишеними бузулуп, Исламды ичинен жыгуу аракеттери орун алды. Ошол себептен цивилизация токтоп, алар Пиреней тоолорунан аша алышкан эмес. Хижрий 423-жылы (м.1031) Омаяддар мамлекети кулады. Андан кийин Андалусияда алгач **Мулассимин** жана **Мурабитин** деп аталган мамлекеттер, кийин

**Мувахидин** деген мамлекет бийлик курган. Бирок, испандар х.897-жылы (м.1492) Гренада шаарын басып алып, мусулмандарды кырган (миңдеген баа жеткис китептер да жок кылынган). Ошентип, элдер үстүртөн Исламиятты кабылдап, Аллаху тааланын буйруктарына моюн сунбагандыктын жазасын тартышкан. Испандык кыргын болбогондо, ошол жердин философтору болгон Ибнуррушд менен Ибни Хазмдын бузук пикирлери балким "дин-ыйман" иретинде бүткүл дүйнөгө тарап, бүгүнкү мусулмандыктын начар жагдайы бир нече кылым мурда башталат беле? Аллаху таала мусулмандарга Курани каримге моюн сунууну, анын өкүмдөрүнүн негизинде биригүүнү буйрук кылат. Сахабалар буйруктардын бардыгына толугу менен моюн сунгандыктан, өз ара биригишип бир тууган болушкан. Аллах "Фатх" сүрөсүндө алардын ошол жакындыктарын атап, мактайт. Биригүүдөн күч туулат. Бөлүнүү балээ-жалаага, кыйынчылыкка алып барат. Асхабы кирам сыяктуулар биригип, кубаттануунун аркасында тынч жана жыргал өмүр сүрүшкөн. Алар акыретте да түбөлүк бакытка жетишет. Сахабалардын ошол жолун бекем карманбагандар бул дүйнөдө да кыйынчылыктарга дуушар болду. Акыретте да азап тартышат.

Демек, адамзаты кыйынчылыктардан куткаргандар – Фатимиттер, Расулиттер сыяктуу аты мусулман, ыйманы менен амалдары бузук мамлекеттер эмес, Омаяддар, Тимур уулдары жана Осмондуктар сыяктуу ахли сүннөт жолундагы динине бекем элдер болгон. Алар Исламдын дин жана табият таануу илимдеринде адамзатка шоола чачкан. Тилекке каршы, кийинирээк аларда да Ислам басаңдай баштаган. Мамлекет башчылары шейит кылынган. Бир топ бийлик органдары диний сабатсыздар менен масондордун кысымында калган. Мусулмандар Аллаху таала буйрук кылгандай эмгек кылууну жана бир тууганчылыкты таштап коюшкан. Масондор мусулмандарды артта калтырып, сабатсыз кылуу үчүн мектептерден табият таануу илимдерин алып ташташкан. Анын натыйжасында дин адамдары так илимдерден куру тарбияланып, Исламды өз ичинен жыгып башташкан. Бир жактан илим жана билим жоюлган, экинчи жактан ахлак, адептүүлүк, ар-намыс жана дин бузулган. Империя кулады. Бирок, Ислам так илимдерди, билимди, техниканы, өнөрчүлүктү өнүктүрүүнү катуу талап жана буйрук кылган дин.

Улуу Селчук падышасы Мухаммед Алпарслан «рахметуллахи таала алейх» хижрий 463-жылы (м.1071) Малазгиртте Византия императору Диоген жетектеген 200 миңден ашуун аскерден турган армияга каршы 40 миң аскери менен согушуп, жеңишке жеткенден кийин, мусулмандар Анатолияга барып жайгашты. "Батыш түрктөрү" деп аталган бул огуз түрктөрүн христиан Европалыктар он кылым бою канча жолу кресттүү жортуулдары аркылуу Анатолиядан чыгаруу үчүн чабуул жасашса да, аларды жыйырманчы кылымда (х.14-кылымда) улуу мусулман түрк эли катары сактап турган жана жашаткан чоң күчтүн - элдин жүрөгүндөгү бекем ыйман экендиги шексиз.

XI-кылымда (х.5-кылымда) түрктөр үч багыт боюнча тарашкан:

1. Газневи падышаларынын карамагындагы Калач жана башка түрк урууларынын Индияга жайылуусу. Алар ошол жерге Ислам динин жана маданиятын алып барышкан. Азыр Индияда жүз миллиондон ашуун мусулман элинин бар болушу ушунун натыйжасы болуп эсептелет.
2. Огуз түрктөрүнүн Ирандан өтүп Малазгирт жеңишинен кийин Византиянын кол астындагы Анатолияга баруусу. Огуздар да Ислам динин алып барышкан. Арадан канчалаган кылымдар өткөн болсо да, мусулман болуп калууларынын аркасында азыркы күнгө чейин Анатолияда жашап, аалам саясатына аралашууда.
3. Кара деңиздин түндүгүнөн баштап Балкандарга карай багытталган аракет. Араларында огуздар да болгон печенек жана куман түрктөрү Балкан жарым аралына барып отурукташкан. Тилекке каршы, алар Исламды тааный электе кетишкен эле. Тегерегиндеги христиан мамлекеттеринин кысымынан улам кыска убакыттын ичинде өздүктөрүнөн айрылып, унутуп калышкан. Каада-салттарын жоготушкан. Индияда, Анатолияда жана башка жерлерде азыр жашап жаткан тектештери сыяктуу болушкан жок. Алар эмне себептен алар жашай алышкан эмес? Алардан ким калды? Эмнеге ушундай болду? Мусулмандар ушулардын себептерин изилдөөгө тийиш.

Түрк мамлекеттери менен элдерин сактап калган башкы күч – ыйман жана Ислам дининдеги адилеттүүлүк, жакшылык, адалдык жана адамгерчилик, көркөм кулк-мүнөз болуп эсептелет.

Игнатьев Осмон мамлекетинде орус элчиси катары көп убакыт иштеген. Эстеликтеринде султан II Махмуд Хандын доорунда Фенер патриархиясынын эшигинде асып өлтүрүлгөн х.1237-жылкы (м.1821) Грек көтөрүлүшүнүн пландоочусу патриарх Григорийдин орус падышасы Александрга жазган катына түшүндүрмө берилет. Каттын мазмуну төмөндөгүдөй:

"Түрктөрдү материалдык жактан эзүү, жыгуу мүмкүн эмес. Анткени, түрктөр мусулман болгондуктан өтө сабырдуу жана чыдамкай адамдар. Өздөрүнө ишенимдүү жана ыйманы бекем адамдар. Бул касиеттери - алардын диндерине болгон бекемдиктери, тагдырга болгон ыраазычылыгы, каада-салттарынын туруктуулугу, падышаларына, мамлекет кызматкерлерине, жол башчыларына, улууларга деген адалдыктарынан улам болууда.

Түрктөр өтө зээндүү эл. Өздөрүн туура жолдо башкара турган башчыларына адал кызмат жасайт. Өтө канаатчыл. Алардын бардык өзгөчөлүктөрү, жада калса, баатырдык жана эр жүрөктүк сезимдери алардын каада-салттарына болгон багынууларынан, адамгерчилик касиеттеринен келип чыгат.

Түрктөрдүн алгач багынуу сезимин жоюп, руханий байланышына жик түшүрүп, динге бекемдигин алсыратуу кажет. Мунун эң кыска жолу – улуттук каада-салттары менен руханияттарына кайчы келе турган түшүнүктөр менен аракеттерге аларды үйрөтүү.

Руханий бекемдиги ыдыраган кезде түрктөрдүн өздөрүнөн бир нече эсе күчтүү жана көп болгон каршылаштарын жеңүүсүн камсыз кылып келген негизги күчтөрү басаңдап, аларды материалдык үстөмдүк аркылуу жыгууга мүмкүнчүлүк туулат. Ошол себептен, Осмон мамлекетин жоюу үчүн бир гана согуш майданындагы жеңиштер жетишсиз. Жада калса, бир гана ушул жол менен баруу алардын намысына тийе тургандыктан, аң-сезимдеринин ойгонуусуна себеп болушу мүмкүн. Аткарылууга тийиш болгон нерсе – түрктөргө сездирбестен алардын алсыз жерлерине сокку берүү".

Бул кат мектеп окуу китептерине киргизиле тургандай өтө маанилүү чындыктарды көрсөтүп турат. Катта үлгү болуучу бир топ маанилүү маалыматтар айтылган болсо да, эң маанилүүсү мына бул экөөсү:

1. Мусулмандардын руханий дүйнөсүн жана динин жоюу үчүн аларды өз маданияттарына жат болгон пикир жана адаттарга үйрөтүү.
2. Мусулмандарга байкатпай ички дүйнөлөрүндөгү бузгунчулукту жүзөгө ашыруу.

Бул максаттарга батыштын ишенимин, модасын, үрп-адаттарын жана бузукулуктарын тууроо аркылуу гана жетүүгө болот.

Батыштын билим, техника жана ар тармактагы илимий жетишкендиктерин, албетте, алуу керек. Муну ансыз деле Ислам дини буюрууда. Чет тилдерин үйрөнүү керектиги хадиси шарифтерде айтылган. Зейд бин Сабит «радыйаллаху таала анх»: "Расулуллах (алейхиссалам) мага яхуди тилин үйрөнүүмдү айтты. Үйрөнгөндөн кийин яхудилерге жазылган каттардын көбүн мага жаздырды. Алардан келген каттарды да мага окутчу эле", - деп айтат. Бул кабар **"Тирмизи"** хадис китебинде кеңири жазылган. Хазрети Зейд ушундай эле ибраний жана суряний тилдерин үйрөнгөн. Улуу Ислам аалымы Сейийд Абдулхаким Арвасий араб жана фарси тилдерин мыкты билсе да: "Чет тилин билгенимде бүткүл дүйнө жүзүнө пайдалуу болмокмун", - дечү эле. Бул аалым Европа тилдерин билбегендиги үчүн катуу өкүнчү эле. Ал: "Ислам дининин артыкчылыктарын, тынчтык жана бакыттын булагы экенин, маданиятта, илимде жана адеп-ахлакта илгерилөөгө таасир эте тургандыгын дүйнөгө билдирүү, кыскасы, Исламга жана бүткүл адамзатка кызмат кылуу үчүн чет тилин милдеттүү түрдө үйрөнүү керек", - дейт. (Буларды үйрөнүп жатканда ахли сүннөт ишениминен бөлүнбөө, фарздарды орундап, харамдардан оолак болуу, Исламдын көркөм кулк-мүнөзүнө ээ болуу жана адамдарга жакшылык кылуу да кажет)

Бардык диндерди терең изилдеп чыккан англиялык окумуштуу Лорд Давенпорт XX-кылымдын башында Лондондо басып чыгарган

**“Хазрети Мухаммед жана Курани карим”** деп аталган англис тилиндеги китебинде мындай деп жазат:

“Көркөм кулк-мүнөзү Исламдын кыска убакыттын ичинде тездик менен жайылуусуна себеп болду. Мусулмандар согушта моюн сунган башка дин адамдарын ар дайым кечирим менен кабылдаган. Журио: “Мусулмандардын христиандарга кылган мамилеси менен папалардын жана королдордун өз диндештерине карата жасалган аракеттерин салыштырууга болбойт. Мисалы, х.980, м.1572-жылы 24-августта “Сант Варфоломей” аттуу христиан майрам күнү IX Чарл жана каныша Катеринанын буйругу менен Париж жана ага жакын жерде 60000 протестант өлтүрүлгөн. Сант Варфоломей он эки хаварийдин бири эле. Ал 71-жылы Августта Эрзурумда христиандыкты үгүттөп жүргөн кезде шейит кылынган эле. Ушул сыяктуу ар түрдүү кыргындарда жана кол салууларда каны төгүлгөн христиандардын саны мусулмандар тарабынан согушта өлтүрүлгөн христиандардын санынан бир нече эсе көп. Ошондуктан, көптөгөн алданган адамдарды “Ислам – заалым дин” деген түшүнүктөн арылтуу кажет. Мындай сөздөрдүн эч кандай далили жок. Папалыктын кылган жырткычтык аракеттеринин жанында мусулмандардын мусулман эместерге каршы кылган аракеттери эч нерсе эмес. Ислам башка диндердин негизсиз жана себепсиз ишенимдери жана күмөндөрүнүн баткагындагы ачылган гулдөй көтөрүлүп, акыл жана пикир тазалыгынын символу болду”, - деп айтат. Мильтон: “Константин чиркөөнүн абалын жакшыртып, каржысын көбөйткөндөн кийин поптордун жогорку чин жана байлыкка болгон куштарлыгы арта түштү. Анын жазасын ыркы кеткен христиан дини тартты”, - дейт.

Ислам теңирлер үчүн адам канын төгүү деген жаман адаттан адам баласын куткарды. Анын ордуна ибадат жана садаганы киргизип, адамдарга жакшы касиеттерди сиңирди. Социалдык адилеттүүлүктүн негизин тургузду. Ошентип, куралсыз дүйнөгө жайылды. Илим маселесине мусулмандар сыяктуу чоң маани берген башка эл жок деп айтууга болот. Хазрети Пайгамбардын (алейхиссалам) көптөгөн хадистери илим үйрөнүүгө, илимди урматтоого чакырат. Ислам дини мал-мүлккө караганда илимге көбүрөөк маани берген. Хазрети Мухаммед муну болгон күчү менен

колдоп-кубаттаган. Анын сахабалары да бул жолго болгон күчтөрүн арнашкан. Азыркы техника жана маданияттын негизин салгандар, байыркы жана жаңы чыгармалар менен адабияттарды сактагандар Омаяддар, Аббасиддер, Газнавилер жана Осмондуктардын доорундагы мусулмандар «рахметуллахи таала алейхим ажмаин» болуп эсептелет".

Ушул жерге чейин кээ бир жерлеринен үзүндү келтирилген жогоруда аталган англис тилиндеги китепти миссионерлер менен яхудилер бир нече жолу жыйнап алып, жок кылууга аракет кылышкан. Алгачкы миссионердик уюм – "Жизвит" коомдору 1512-жылы (х.918) курулган.

(Адамдардын ден соолугу чың, мыкты, эркин, кызыктуу түрдө өмүр сүрүүсүнө жана акыретте түбөлүк бакытка жетүүсүнө себеп болгон пайдалуу нерселер **"нимат"** деп аталат. Аллаху таала өтө ырайымдуу болгондуктан пенделерине керектүү бардык ниматтарды жаратты. Аларды кандай колдонуубуз, кандай пайдалануубуз керектигин пайгамбарлары аркылуу жиберген китептеринде көрсөткөн. Бул берилген маалыматтар **"дин"** деп аталат. Эң акыркы дин – Ислам дини, эң акыркы Пайгамбар – Мухаммед алейхиссалам, эң акыркы китеп Курани карим. Мусулман болсун, мусулман болбосун каалаган адам ошол китепке ылайык жашаса бул дүйнөдө тынчтыкта, эркиндикте өмүр сүрөт. Мисалы, дарыканада жүздөгөн пайдалуу дарылар бар. Ар бир дарынын кутусунда аны колдонуунун ыкмасы жазылат. Ошол ыкмага ылайык колдонгондор да пайдасын көрөт. Курани каримге ылайык өмүр сүргөн адам да ниматтардын пайдасын көрөт.)

## Түркстандын кээ бир олуялары

**Юсуф Хамадани** «рахметуллахи таала алейх»: Абу Якуб Юсуф бин Аййюб Хамадани. Ахли сүннөт аалымдарынын жана "Силсилат-уз-захаб" деген ат менен таанымал болгон белгилүү олуялардын улууларынын бири. **"Умдат-ул-макамат"** китебинде ал тууралуу: "Отуз жети жолу жөө ажыга барган. Курани каримди миңдеген жолу башынан аягына чейин окуп чыккан. Түнкү намаздарында ар рекетте бир жүз (пара, бөлүм) окучу эле. Тафсир, хадис, калам жана фыкхтан 700 жүздүк маалыматты жатка билчү эле. Эки жүз он үч муршиди камилден сабак алган. Жети миң капырдын ыйман келүүсүнө себепкер болгон. Хызыр «алейхисалам» менен көп сүйлөшкөн. Имам Азам Абу Ханифанын тегинен чыккан", - деп жазылган. Хижрий 440-жылы (м.1049) Хамаданда туулуп, х.535-жылы (м.1141) Гератта кайтыш болгон. Кабыры Мерв шаарында. 18 жашында Багдадга барып, Абу Исхак Ширазиден сабак алган. Ханафи мазхабынын фыкх жана муназара илиминде аалым болгон. Абу Али Фармадиден фейз алып, кемелге жеткен. Мухиддин Араби хазирети бир китебинде: "602-жылы Шейх Авхадеддин Хамид Кезмани Конияга барган. Хамаданда Юсуф Хамадани 60 жылдан ашык убакыт вааз-насаат кылган. Бир күнү бир жерге бара турган болот. Аттын ноктосун бош коёт. Жаныбар аны шаардын сыртындагы бир мечитке алып барат. Мечитте бир жаш жигит андан бир нерсе сурады. Ал жооп берди", - дейт. Мухиддин Араби бул жерде: "Адал шакирт устазын жанына тартат", - дейт. **Фатаваи хадисия**да: "**Абу Саид Абдуллах, Ибнус-Сакка** жана **Абдулкадир Гейлани** илим алуу үчүн Багдадга барышат. Юсуф Хамадани Багдадда Низамия медресесинде сабак берчү эле. Ибнус-Сакка деген атактуу аалым бир нерсе сурады. Ага: "Отур, сенин сөзүңдөн куфур сезилип турат", - дейт. Чындыгында, баягы аалым кийин Костантинопольго элчи катары барып, ошол жерде христиан болгон", - делген. Абдулхалык Гиждувани жана Ахмед Яссави сыяктуу улуу олуяларды тарбыялаган. Анын "Зинат-ул-хаят", "Маназил-ус-саирин" жана "Маназил-ус-саликин" деп аталган китептери белгилүү.

**Абдулхалык Гиждувани** «рахметуллахи алейх»: Олуялык жолдун жол көрсөтүүчүлөрүнүн бири. Улуу Ислам аалымы. Бухарада Гиждуван айылында туулуп, х.575-жылы (м.1180) ошол жерде кайтыш болгон. 22 жашында Бухарада Юсуф Хамаданинин сухбаттарына катышып, илимин чыңдаган. Имам Маликтин тегинен чыккан. Атасы Абдулжамил Малатиялык киши эле. Хызыр алейхиссаламдан сабак алган. Тасаввуфтагы айтылуу он бир сөз Абдулхалык Гиждуваниге таандык.

**“Осуятнаама”** китебинде: “Сага осуят кыламын, эй, балам! Ар дайым илим жолун изденип, адептүү бол. Такыбаалыкты карман. Ислам аалымдарынын китептерин оку. Фыкх жана хадисти үйрөн. Жахил (сабатсыз) тарикатчылардан сактан! Атак-даңкты сүйүүчү болбо! Атак-даңкта апаат бар. Көп сима[38] менен алектенбе! Симанын көбү жүрөктө нифак чыгарып, көңүлдү өлтүрөт. Бирок, симага каршы да болбо! Себеби, улуу кишилер да сима кылышкан. Арстандан качкан сыяктуу жахилдердер (сабатсыздардын) кач! Бидатчылар, адашкандар жана дүнүйөгө берилгендер менен дос болбо! Адал нерселерди же. Көп күлбө. Каткырып күлүү көңүлдү өлтүрөт. Баарына мээримдүү бол. Эч кимди кемсинтпе. Эч ким менен талашып-тартышпа! Эч кимден эч нерсе сураба! Тасаввуф (сопулук) өкүлдөрүнө тил тийгизбе! Аларга каршы чыккандар, аларга ишенбегендер балээлерге дуушар болот. Негизиң – фыкх, үйүң – мечит болсун”, - деп жазылган.

**Ахмед Яссави** «рахметуллахи таала алейх»: Ахмед бин Мухаммед Яссави – Юсуф Хамаданинин үчүнчү халифасы. Түркстанда Сайрам кыштагында туулуп, х.590-жылы (м.1194) Яссыда кайтыш болгон. Хожа (Кожо) Ата Яссави деп да аталат. Навои тилинде “ата” деген сөз атаны билдирсе да, түрктөр шейхтердин улууларын **“ата”** деп аташкан. Бухарада сабак берип, кийин Түркстанга барат. Кайтыш болоор алдында Хаже Абдулхалык Гиждуваниге багынуу тууралуу шакирттерине осуят калтырат. Алгачкы Түркстан шейхи болуп эсептелет.

38 Обонсуз диний ырларды ырдоо.

**Махмуд Инжирфагнави** «рахметуллахи таала алейх»: Ал Исламдын улуу аалымдарынын ичинде кемел киши болуп эсептелет. Бухаранын Фагна айылында туулуп, Акбениде отурукташкан. Архитекторлук өнөр менен тиричилик кылган. Х.715-жылы (м.1315) кайтыш болгондугу тууралуу **"Саба-ул-асрар"** жана **"Таж-ул-асфия"** китептеринде жазылган.

**Мухаммед Баба** Саммаси «рахметуллахи таала алейх»: Улуу аалымдардын бири. Рамитан менен Бухаранын арасындагы Саммас айылында туулуп, х.755-жылы (м.1354) ошол жерде кайтыш болгон. Али Рамитанинин халифасы. Өтө көп кереметтери көрүлгөн.

**Сейийд Амир Кулал** «рахметуллахи таала алейх»: Пайгамбарыбыздын урпагы, сейийд. Мухаммед Бухаринин устазы. Ал Бухаранын Сухари деп аталган жеринде туулуп, х.772-жылы (м.1370) ошол жерде кайтыш болгон. Хаже Баба Саммасинин шакирти болгон. Бала кезинде күрөш менен алектенген. Кийин кыш-кумара менен алектенгендиги үчүн "Кулал" деген ат менен таанылган.

**Мухаммед Бахауддин Бухари** «рахметуллахи таала алейх»: Ал "Шах-и Накшибанд" деп аталат. Олуялардын улууларынын бири, мусулмандардын ардактуу аалымы жана сейийд болуп эсептелет. Бухарадагы **"Касри арифан"** деген шаарчада х.718-жылы (м.1318) туулуп, х.791-жылы (м.1389) ошол жерде кайтыш болгон. Эки жолу ажыга барган. Көптөгөн олуяларды тарбиялап жетилдирген. **"Аврад", "Тухфа"** жана **"Хадия"** деп аталган өтө баалуу китептери бар. Анын өмүр баяны жана кереметтери тууралуу **"Анис-ут-талибин"** китебинде кеңири жазылган. Бул китеп Стамбул – Фатихте **"Хакикат китеп үйү"** басмаканасы тарабынан 1993-жылы офсет формасында басылган. Иззи Сулейман Мырза түрк тилине которгон.

**Алауддин Аттар** «рахметуллахи таала алейх»: Мухаммед бин Мухаммед Бухари. Бахауддин Бухаринин күйө баласы жана шакирти болду. Өз доорунун кутби иршады (туура жол көрсөтүүчүлөрдүн башчысы) эле. Бухаранын Чаганиян деген жеринде х.802-жылы (м.1400) кайтыш болгон. "Олуялардын кабырын зыярат кылуунун

таасири көп болот. Айрыкча, рухтарына таважжух кылуу өтө пайдалуу", - дечү эле. Абдулгани Наблусинин анын мубарек рухунан көп фейз алгандыгы тууралуу **"Иргам-ул-мерид"** китебинде Захид Кавсари билдирген. Улуу аалым Сеййид Шариф Журжани: "Алауддин Аттардын сухбатына катышкандан кийин, Раббимди тааныдым", - деп айткан.

**Якуби Чархи** «рахметуллахи таала алейх»: Ал – Алауддин Аттардын көрүнүктүү шакирттеринин бири. Улуу аалым, вали-ул-камил (кемел олуя) эле. Газнадагы Чарх айылында туулуп, х.851-жылы (м.1447) Хулфатуда кайтыш болгон. Герат жана Мысырда окуп, Бухарада Бахауддин Бухаринин сухбаттары жана таважжухуна ээ болгон. Курани каримдин "Табарака" жана "Амма" жүздөрүнө (бөлүмдөрүнө) кылган тафсири жана фарси тилиндеги **"Рисала-и унсия"** аттуу китеби Индияда басылган.

**Убайдуллах Ахрар** «рахметуллахи таала алейх»: Убайдуллах бин Махмуд бин Шахабуддин – улуу сопулардын бири. Х.806-жылы (м.1404) Ташкентте туулуп, х.895-жылы (м.1490) Самаркандда кайтыш болгон. Якуби Чархинин шакирти болгон. Ал эми, Мавлана Казы Мухаммед Захид Бадахшинин устазы болгон. Захири жана батыни илимдердин казынасы эле. Бала кезинен баштап кереметтери көрүнө баштаган. Адал жол менен тиричилик кылуу үчүн дыйканчылык менен алектенген. Ушунчалык берекеттүү болгондуктан 1300дөн ашуун чарбачылыгы болуп, алардын ар биринде 3000ден адам эмгектенчү эле. Жыл сайын 800 миң батман данды ушурга берчү эле. "Тасаввуф илиминин максат менен натыйжасы өзүн кыйнабастан, убара болбостон ар убакыт Аллаху таалага таважжух жана икбал (берилүү), б.а., ар дайым Аны эстен чыгарбоо". "Кимде-ким арбаби жамият ээсинин сухбатында отуруп, көңүлүн Хак таалага оодара алса, анын зикир чалуусунун кереги жок", - дечү эле. "Рабыта кыла тургандар (руханий байланыш кургандар) үчүн дененин алыста болуусу руханий жакындыкка тоскоол болбойт", - деген. Ошондой эле: "Катуу ачка калуу жана уктабай коюу мээни чарчатат, акыйкатты жана өтө ичке билимдерди түшүнүүгө кыйынчылык пайда кылат. Ошондуктан, риязат тарткан (чилдеде отурган) адамдардын

кашфтары (көңүлүндө пайда болгон билимдер) каталуу болот”, - дечү эле. Дагы: “Зикир жана муракаба бир мусулманга кызмат кылынбаган бош убакытта жасалат. Көңүлдүн кабыл болуусуна себеп боло турган кызмат зикир менен муракабадан да маанилүү”, - деп айткан.

**Мухаммед Захид** «рахметуллахи таала алейх»: Кады Мухаммед Захид Самарканди – улуу аалым жана кемел олуя эле. Рух илимдеринин адиси эле. Х.936-жылы (м.1530) Хисардын Вахш айылында кайтыш болгон. Мурда көп риязат жана мужахаде (чилдеде отуруу) кылган болсо да, Убайдуллах Ахрардын «куддиса сиррух» таважжуху менен алгачкы сухбатында эле кемелге жетти. Якуби Чархинин кызынын баласы эле. **“Ал-Хадайик-ул-вардия”** китебинде кереметтери тууралуу жазылган. **“Силсилат-ул-арифин” жана “Масмуат-и Мавлана кады Мухаммед Захид”** деген китептери белгилүү. Тарбиялаган олуялардын ичинен жээни Мавлана Дервиш Мухаммед – ошол тарикаттын улууларынын бири.

**Дервиш Мухаммед** «рахметуллахи таала алейх»: Улуу олуя, рух илиминин адиси эле. Тайакеси Мухаммед Захидден фейз (руханий жактан билим) алды. Тайакеси кайтыш болгондон кийин ал Самарканддагы жаңылыш ишенимдер менен бидаттарды жойду. Он беш жыл зухд менен риязат аркылуу зикир жана тафаккур менен алек болгон. Кийин Хызыр алейхиссаламдын сунушу менен Кады Мухаммед Захиддин сухбатына катышып, кемелдик даражасына жетти. Көптөгөн олуяларды тарбиялап чыгарган. Х.970-жылы (м.1562) Маварауннахрдын Бустар деген жеринде Дасфарар айылында кайтыш болгон. Силсила-и алия санжырасынын жыйырманчы фарди камили (кемел кишиси) болуп эсептелет.

Хажеги Мухаммед Имканаги «рахметуллахи таала алейх»: Хижрий 918-жылы (м.1515) Бухаранын Имкана деген жеринде туулуп, х.1008-жылы (м.1600) ошол жерде кайтыш болгон. Руханий илимдердин адиси болчу. Атасы Дервиш Мухаммедден руханий жактан илим, фейз алган. Көптөгөн олуяларды жетилдирип чыгарган.

**Имам Бухари** «рахметуллахи таала алейх»: Мухаммед бин Исмаил. Х.194-жылы (м.810) Бухарада туулуп, х.256-жылы (м.870)

Самаркандда кайтыш болгон. Курани каримден кийинки ааламдагы эң баалуу китеп болуп эсептелген **"Жами-и сахих"** деп аталган хадис китеби **"Бухари-и Шариф"** деген ат менен таанылган. Китебинде 7275 сахих хадис бар. Аларды 600 000 хадистин арасынан тандап алган. Ар бир хадисти жазардан мурда гусул алып, эки рекет намаз окуп, истихара кылчу эле. Ушул китебин он алты жылда жазып бүтүргөн. Көптөгөн шархтары (түшүндүрмөлөрү) жана басылмалары жарыяланган. Имам Бухаринин кабырынан мушки амбар (миск) жыты жайылып турчу.

**Нажмиддин Кубра** «рахметуллахи таала алейх»: Ахмед бин Омар Хорезмден чыккан. Бир адамдын рухуна таважжух кылса ал адам олуялык даражасына көтөрүлчү эле. Агасы Абу Нажиб Сухраварди менен Мысыр шейхи Руз-и Бахандан руханий түрдө илим-фейз алган. Хижрий 539-жылы (м.1145) туулган. Х.618-жылы (м.1221) Хорезмге Чыңгыз хандын аскерлери басып киргенде шакирттерине: "Элиңерге кайткыла. Чыгыштан фитна оту келе жатат. Ал бардык жерди өрттөйт. Исламда мурда анчалык фитна болгон эмес", - деп айтат. Алар: "Дуба кылсаңыз балким бул балээ мусулмандардан алыс болор", - деп айтышканда: "Бул өзгөртүлбөй турган тагдыр. Дуба менен жойууга болбойт", - дейт. Капырлар шаарга киргенде согушка катышып, шейит болгон. Кубравия тарикатынын негизин түзгөн.

**Садуддин Тафтазани** «рахметуллахи таала алейх»: Масуд бин Омар – эң улуу шафии аалымдарынын бири. Хижрий 722-жылы (м.1322) Хорасандагы Тафтазан деген жерде туулуп, 792-жылы (м.1389) Самаркандда кайтыш болгон. **"Мутаввал"** китеби **"Талхистин"** шархы (түшүндүрмөсү) болуп, бади, баян, маани жана балагат илимдерин билдирген. **"Талхисти"** Жалалиддин Мухаммед Казвини жазган, өзү х.739-жылы (м.1339) кайтыш болгон. **"Акаид-и Насафий шархы"** китеби таанымал. Садруш-шарианын **"Танвих"** китебине жасаган шархы болуп саналган **"Талвих"** китебинен улуу аалым Имам Раббанинин шакирттерине сабак бергендиги **"Баракатта" "Бадиуддин"** атында жазылган. Тафтазанинин илми калам тармагына байланыштуу **"Макасид"** китеби менен ага жасалган шархы – түшүндүрмөсү өтө баалуу.